Бөтә илдәрҙең пролетарийҙары, берләшегеҙ!



# ЙӘШЛЕК

1923 йылдан башлап сыға

Кесаҙна 29 МАРТ 1990 йыл. № 38 (7544).

Хаҡы 3 тин.

ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы








## Шатлыҡ өләшеүсе

Ҡояш нурҙарына мансылған йәйге аҡланды күҙ алдына килтерегеҙ. Ысыҡ тамсыларына ҡононоц, сафлыҡ бөркөгән сәскәләр һәр береһе үҙенсә наҙлы һәм нәфис. Һеҙ һүрәттә күргән кескәй генә малайҙар менән ҡыҙҙар ҙа бит тәбиғәт балалары. Уларҙың һәр береһендә ҡабатланмаҫ матурлыҡ, асылмаған сер һаҡлана. Шуғалыр, тәрбиәсе Татьяна Афанасьева бәләкәй дуҫтарының һәр береһенә ҙур табыш, ысын хазина итеп баға. Бала ҡарауы еңел түгел, әлбиттә. Сабыйҙарҙың шуҡлыҡтары, мутлыҡтары йөҙөндә йылмайыу уята, үҙ-ара ыҙғышып-илашыуҙары күңелен әрнетә.

Һәр баланы яҡындан белеп таныу өсөн үҙендә күпме сабырлыҡ, күпме көс һәм ҡеүәт тупларға кәрәк. Татьянала иһә түҙемлелек тә, белем дә етерлек. Өҫтәүенә, Красноусольскиҙағы быяла заводының балалар баҡсаһына йәне-тәне менән бирелгәндәй. Үҙе лә ошонда тәрбиәләнгән, уҡығанда практиканы ла бында үткән. Егәрле ҡыҙҙы комсомолец иптәштәре етәксе итеп һайлаған. Ата-әсәләр ҙә иртә менән балаларын уның ҡулына тыныс күңел менән ҡалдырып китә.

З. ҒӘБИҘУЛЛИНА.
Ю. КӘРИМОВ фотоһы.
Ғафури районы.

# ВЛКСМ Өлкә Комитеты пленумы тураһында

## информацион белдереү

27—28 мартта ВЛКСМ Өлкә Комитетының III пленумы булып үтте. Пленумда түбәндәге мәсьәләләр ҡаралды: РСФСР, БАССР, урындағы үҙидаралыҡ органдарына халыҡ депутаттарын һайлау йомғаҡтары (докладсы — ВЛКСМ Өлкә Комитетының беренсе секретары Р. Сафуанов); ВЛКСМ-дың XXI съезының төп документтары (докладсы — ВЛКСМ-дың Өфө ҡала комитетының беренсе секретары И. Юлбарисов); ВЛКСМ Өлкә Комитеты, бюроһы, секретариаты, ВЛКСМ Өлкә Комитеты ағзаһының статусы (докладсы — ВЛКСМ Өлкә Комитетының икенсе секретары К. Слободчиков); ижтимағи хәрәкәттәргә ҡарата мөнәсәбәт (докладсы—ВЛКСМ Өлкә Комитетының пропаганда һәм культура-масса эштәре бүлеге мөдире В. Сатаева); ВЛКСМ Өлкә Комитетының бинаһы тураһында (докладсы — Р. Сафуанов); комсомолдан СССР халыҡ депутаты А. Шароновтың отчеты.

Пленум эшендә КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитетының ваҡытлыса бюро ағзаһы, БДУ ректоры Р. Н. Ғимаев ҡатнашты. Ул пленумда ҡатнашыусыларға ваҡытлыса бюроның эшмәкәрлегә тураһында һөйләне, күп төрлө һорауҙарға яуап бирҙе.

Пленум тикшерелгән мәсьәләләр буйынса ҡарарҙар ҡабул итте.

# Асфальт өҫтөндәге сәскәләр

## (Уҡыусылар кооперацияһы хаҡында фекер алышыуҙар)

**УҘҒАН** аҙнала Өфөнөң Нефтселәр культура һарайында республикала уҡыусылар кооперацияһын үҫтереү проблемалары буйынса Бөтә Россия семинар-кәңәшмәһе уҙғарылды. Уның эшендә РСФСР Халыҡ мәғарифы министры урынбаҫары В. Л. БОЛОБОНОВ, ВЛКСМ Үҙәк Комитеты инструкторы Л. В. КРАВЧЕНКО, СССР-ҙың уҡыусылар кооперативтары ассоциацияһы председателе В. В. БУБЕНКО, БАССР Халыҡ мәғарифы министры Р. Т. ГАРДАНОВ, БАССР Министрҙар Советы председателе урынбаҫары Б. Х. БАЙТУРИНА, партия Өлкә Комитетының идеология бүлеге мөдире Т. Н. СӘҒИТОВ, балалар кооперативтары председателдәре ҡатнашты. Пленар ултырыштағы һәм дискуссия үҙәктәрендәге ҡайһы бер сығыштарҙы газета уҡыусылар иғтибарына тәҡдим итәбеҙ.

* * *

**Р. Т. ГАРДАНОВ, БАССР Халыҡ мәғарифы министры:** — Уҡыусыларҙың хужалыҡ иҫәбендәге ойошмалары, уҡыу-производство бригадалары, кооперативтар беҙҙең республикала ла киң тарала башланы, тиергә була. Бөгөнгө көндә уҡыусылар кооперативтары юғары сифатлы мебель эшләп сығара, көнкүреште хеҙмәтләндерә, кейем тегә, мәктәптең, башҡа уҡыу йортоноң матди һәм финанс хәлен нығытыу, ваҡытты рациональ файҙаланыу мөмкинлеген бирә. Был йәһәттән Өфөнөң 12, 64, 137-се һөнәрселек училищеларындағы, 61, 62, 88-се мәктәптәрҙәге, Киров районының йәш техниктар станцияһындағы Орджоникидзе районының уҡыу-производство комбинатындағы кооперативтарҙы атап үтергә кәрәктер. Әммә төп проблема — сырьё, материалдар етешмәүе бәкәлгә һуға. Күп кенә йәмәғәт ойошмалары был хәрәкәтте аңлап ҡабул итмәй, тейешле ярҙам күрһәтмәй. Файҙалы башланғысҡа үҙәк органдар ҙа ныҡлы иғтибар бирһен ине. Балалар хеҙмәтен уйынға әйләндереүгә юл ҡуйырға ярамай, улар сифатлы продукция эшләп сығарырға һәм үҙҙәренең хеҙмәт һөҙөмтәһенән файҙа күрергә тейеш.

**В. В. БУБЕНКО, СССР-ҙың уҡыусылар кооперативтары ассоциацияһы председателе:** — Ассоциация 1989 йылдың 3 мартында барлыҡҡа килде. Илебеҙҙә йөҙәрләгән балалар кооперативтарының эшләүе быға булышлыҡ итте. Ассоциация раҫланғас, тағы ла меңәрләгән кооперативтар ойошторолдо. Уларҙың һаны хәҙер 5 меңгә етте. Күп түгел, әлбиттә. Әммә кооперативтарға ҡарата дөйөм күрә алмаусанлыҡты, төрлө яһалма ҡаршылыҡтарҙы күҙҙә тотҡанда, аҙ ҙа түгелдер. Тап мәктәп кооперативтары уҡыусылар кооперацияһының башҡа формаларынан өҫтөн тора, сөнки бында иң тәүҙә эш сифаты, экономик файҙа килтереү иҫәпкә алына. Уҡыусылар ирекле ҡабул ителә һәм үҙидаралыҡта ҡатнаша. Ләкин үҙаллылыҡ балаларҙың хоҡуҡтары менән нығытыла. Беҙҙә иһә бына нисек килеп сыға: уҡыусылар эшләй, эш хаҡын ала, әммә табышты бүлешә алмай — хоҡуҡ бирелмәгән. Был хаҡта тиҙ арала документ ҡабул итергә кәрәк. Югиһә файҙалы хәрәкәт һүнеп ҡаласаҡ. Унан һуң, кооперативтың тағы бер ыңғай яғы — мәктәпкә йөгөнтө яһауы. Бөтә педагогтар ҙа тәрбиә эшен тамырынан үҙгәртеп ҡороуҙың мотлаҡ икәнлеген таный. Мәктәптә уҡыусы менән уҡытыусы араһындағы үҙ-ара мөнәсәбәттәрҙең яңы формаларын эҙләйҙәр. Уҡытыусылар — үҙәкләштерелгән системаның ҡолдары хәлендә. Юғарынан «төшөрөлгән» уҡыу программаһы ысынбарлыҡҡа яраҡһыҙ. Уҡыусылар кооперативтары — мәктәпте тормошҡа ҡайтарыуҙың иң яҡшы ысулы. Тәрбиәсе менән тәрбиәләнеүсе тиң хоҡуҡлы эшләргә һәм хеҙмәттә шәхес булараҡ асылырға тейеш. Өлгө күрһәтеү, үҙ-ара мөнәсәбәт урынлаштырыу һәм инандырыу — кооперативтарҙың төп принцибы.

**Л. В. КРАВЧЕНКО, ВЛКСМ Үҙәк Комитеты инструкторы:** — Уҡыусылар кооперацияһы беҙҙең ил өсөн яңы күренеш түгел ул. Россияла тәүге мәктәп кооперативтары революцияға тиклем, 1910—1912 йылдарҙа, барлыҡҡа килгән. Мәҫәлән, 1912 йылда уҡ Бөтә Россия күргәҙмәһендә ауыл мәктәптәрен арзан дәфтәрҙәр, дәреслектәр, ҡәләмдәр, перолар менән тәьмин итеүсе Киев һәм Могилев кооперативтарының эшмәкәрлеге маҡтап телгә алынған. Партияның XIII съезынан һуң, яңы экономик политика гәмәлгә ашырыла башлағас, ЦИК һәм Совнарком уҡыусылар кооперативтарына һиҙелерлек льготалар бирә. Улар аҙ процентлы кредиттарҙан, тауарҙар алғанда ҡайһы бер өҫтөнлөктәрҙән файҙаланған, транспортҡа тарифтар кәметелгән һәм башҡалар. Бөгөн килеп беҙҙәге балалар кооперативтары өслөтә иҙелеүгә дусар ителә. Дәүләткә һалым түләй, үҙе уҡыған мәктәпкә, училищеға матди, аҡса ярҙамы күрһәтә (бинаны һәм ҡорамалдарҙы файҙаланған өсөн). Үсмерҙәр хеҙмәте социаль йәһәттән яҡланмаһа ла, социаль страховка өсөн аҡса бүлә. Етмәһә, хеҙмәт ресурстары (административ-педагогик персоналдың һәр береһенә йылына 600-әр һумға тиклем) өсөн түләү өҫтәлде. Балалар кооперативынан төрлө һалымдар талап итеү бөгөн иң киҫкенләшкән проблема булып тора. Халыҡ депутаттарының урындағы Советтары ҡиммәлендә хәлде нисек тә еңеләйтеп булмаҫмы икән? Уҡыусылар ҡалдыҡ сырьенан, хаҡы өс тапҡырға арттырып һатылған материалдарҙан файҙаланырға мәжбүр.

**Кооперативтарҙың уҡыу йорттарына бәйле булыуы ла ныҡ ҡамасаулай. Сөнки кооперативтың яҙмышын уҡыусылар һәм педагог түгел, ә администрация хәл итә. Директорҙар иһә йыш ҡына шәхси мәнфәғәттәренән сығып эшләй. Үҙе өсөн ниндәйҙер файҙа күрһә, ризалаша. Юҡ икән — ҡырт киҫә. Ләкин был бит кешенең граждандыҡ бурысы булырға тейеш. Балалар хеҙмәтен бушҡа файҙаланыу осраҡтары ла күп кенә. Кемдәрҙер быны алдан белеп эшләһә, икенселәре иһә аңһыҙ рәүештә үсмерҙәрҙе дөйөм табышты бүлешеүҙән ситләштерә. Минеңсә, уларҙы хәл итеү өсөн айырым закон сығарырға түгел, ә кооперация тураһындағы законға уҡыусыларҙың хоҡуҡтарын яҡлаған льготалар билдәләп, өҫтәмәләр индерергә генә кәрәктер. Иң мөһиме, уҡыусы, нисә йәштә булыуына ҡарамаҫтан, әгәр уставты, үҙенең бурыстарын һәм хоҡуҡтарын белһә һәм ниндәйҙер файҙа килтерә алһа, кооперативта эшләй алһын.**

**Ф. Ғ. ХАТИПОВ, БАССР буйынса уҡыусыларҙың хужалыҡ иҫәбендәге хеҙмәт берекмәләре ассоциацияһы председателе, Өфөнөң Орджоникидзе районы мәғариф бүлеге мөдире:** — Уҡыусылар кооперацияһын үҫтереү эшендә әлегә тәжрибәбеҙ ҙә, белемебеҙ ҙә, хоҡуҡтарыбыҙ ҙа етешмәй. Ошо семинар-кәңәшмәгә уй-фекеребеҙ менән уртаҡлашыу, балалар кооперативының яҡынса уставын тикшереү, яңы йүнәлештәр билдәләү өсөн йыйылдыҡ та инде. Мин шуны ғына әйтергә теләйем: кооператив тигәс тә, уны ниндәйҙер продукция етештереү буйынса хеҙмәттә ойошоу, тип кенә аңларға кәрәкмәй. Н. К. Крупская 1925 йылда «Мәктәп кооперацияһы» тигән хеҙмәтендә: «Уҡыусы күңеленә оҡшаған эште һайлап алһын өсөн бер нисә кооператив ойоштороу маҡсатҡа ярашлы», — тип яҙған. Ошо йүнәлештә беҙҙең Орджоникидзе районы мәктәптәрендә тәүге аҙымдар яһала. Инглиз телен өйрәнеү буйынса 82-се махсус мәктәптә генә алайыҡ. Унда уҡыусыларҙың хужалыҡ иҫәбендәге ойошмаһы ниндәйҙер продукция эшләп сығармай, ә педагогик эшмәкәрлек менән шөғөлләнә. 64-се урта мәктәптә хужалыҡ иҫәбендәге уҡыусылар театры эшләй. Егеттәр һәм ҡыҙҙар, дөйөм урта белем алыу менән бергә, тәжрибәле режиссерҙар етәкселегендә театр серҙәренә төшөнә, артист һөнәрен үҙләштерә.

**И. В. ЩЕРБИНИН, Липецк ҡалаһы, 5-се урта мәктәптең хеҙмәт уҡытыусыһы, кооператив председателе:** — Беҙ кооперативтың күпме аҡса эшләп алыуына, дөйөм табышты нисек ғәҙелерәк итеп бүлеүгә генә күберәк иғтибар биреп, эштең тәрбиәүи яғын онотоп ебәрәбеҙ түгелме? Минең фекеремсә, уҡыусылар кооперативында белем биреү һәм тәрбиәләү — беренсе, ә матди байлыҡтар етештереү икенсе планда торорға тейеш.

**В. И. ПОЯРНЫЙ, Әстерхан ҡалаһы, мәктәп кооперативы председателе:** — Минән алда сығыш яһаусы менән килешмәйем. Ысынбарлыҡ менән нығытылмаған бындай буш һүҙҙәрҙе торғонлоҡ йылдарында күп ишеттек инде, әммә алға китеш булманы. Артыҡ сәсәләнеп, балалар эшләгән әйберҙәргә: «Ах, быны бит беҙҙең уҡыусылар үҙ ҡулдары менән әҙерләгән!» — тип ҡарарға түгел, ә үсмерҙәрҙе лә йәмғиәттең тиң хоҡуҡлы ағзалары тип иҫәпләргә ваҡыт. Пәштәр инициатива күрһәтеп, спорт залын йыһазландырырға йәки кооператив асырға теләһә, ни өсөн беҙ емерек подвалдарҙы һәм ташландыҡ биналарҙы ғына бирәбеҙ? Мәгеҙ, йәнәһе, бәхетле балалар, алығыҙ! Ә үҙебеҙгә мәрмәр һарайҙар, иркен коттеджлар, сауналар, икешәр-өсәр дачалар төҙөйбеҙ. Ғүмер буйы туймастай булып байлыҡ йыйған, йомшаҡ ултырғыстарында туҡлыҡтан кикереп ултырған етәкселәребеҙ, етмәһә, [illegible] эшсән һәм юғары әхләҡле булыуын талап итте. Беләһегеҙ килһә, Гитлер ҙа үҙенең аппараты менән, һуғыш суҡмары Мао цзэдун да иң тәүҙә балаларҙы «эшкәртеү» менән шөғөлләнгән, үз идеологияһын һеңдергән. Ни өсөн, тип уйлайһығыҙмы? Тимәк, киләсәк яҙмыштарының йәштәр ҡулына ҡаласағын күҙ алдына асыҡ килтергәндер. Минеңсә, бөтә яҡшы нәмәне лозунгыла ғына түгел, ә тормошта балаларға бирергә бурыслыбыҙ. Үсмерҙәргә өлкәндәр менән тиң юридик хо-



## Фәһемле һөйләшеү

**Уҡыусыларҙың кооператив хәрәкәте бөтә донъяла киң таралған йәмәғәтселек хәрәкәтенә әйләнде. Кооперацияның был төрө Францияла, АҠШ-та, Канадала, ГФР-ҙа, Италияла, Бельгияла, Ирландияла, Швецияла, Грецияла, Аргентинала, Перуҙа, шулай уҡ Польша, Югославия, Венгрия, Болгария кеүек социалистик илдәрҙә лә актив үҫешә. 72 илдең 500 миллиондан ашыу кооператорҙарын берләштереүсе иң ҙур йәмәғәт ойошмаларының береһе булған Халыҡ-ара кооператив альянс уҡыусыларҙың кооператив хәрәкәтенә төрлө яҡлап ярҙам күрһәтә. 1984 йылда Парижда Мәктәп кооперативтарының халыҡ-ара альянсы төҙөлә.**

**Советтар Союзында ла балалар кооперацияһы хәрәкәте улпа башланы. Әлегә уның юлында төрлө ҡаршылыҡтар осрай. Практика күрһәтеүенсә, мәктәптәрҙә уҡыу-производство кооперативтарын ойоштороуҙа ауырлыҡтар һәм проблемалар ифрат күп. Улар өсөн махсус документация әҙерләнмәгән, юридик статус, эшмәкәрлектең төп йүнәлештәре, хеҙмәт хаҡын түләү тәртибе, льготалар, эш тәрбиәһе биреү, кооператив төҙөлгән уҡыу йорттары һәм промышленность предприятиелары менән үҙ-ара мөнәсәбәттәр билдәләнмәгән. Бөтә Россия семинар-кәңәшмәһенә килеүсе уҡыусылар кооперативтары председателдәре, хужалыҡ иҫәбендәге ойошмалар етәкселәре ошо мәсьәләләр өҫтөндә тәрән уйланды, үҙ тәҡдимдәрен индерҙе, тәжрибә уртаҡлашты.**

ҡуҡтар бирергә, уларҙың эшен дәүләт предприятиеһындағы һымаҡ ойошторорға, мәктәптәрҙе һәм кооперативтарҙы дәүләт иҫәбенә техник йыһазландырыуға ирешергә кәрәк.

**Ю. П. ЛЕШАКОВ, Нижневартовск ҡалаһы:** — Беҙҙә бөгөн 1800 үҫмер эшһеҙ интегә. Уларҙы бер ҡайҙа ла эшкә алмайҙар — предприятиеларҙа хужалыҡ иҫәбе. Егеттәр һәм ҡыҙҙар кире мәктәпкә барырға теләмәй. Улар менән ни эшләргә? Йәй етһә, тағы бәлә — уҡыусылар урам тулып эшһеҙ йөрөй, ә мәктәптәр һәм мастерскойҙар биклә тора.

**И. В. ОСТРОВСКИЙ, Куйбышев ҡалаһы:** — 22 йыл мәктәп директоры булып эшләнем. Бөгөн уҡыусылар кооперативына етәкселек итәм. Балалар кооперативын асфальтты тишеп сыҡҡан сәскәләргә оҡшатам мин. Беҙ быға тиклем балаларға үҙаллылыҡ биреүҙән уттан ҡурҡҡан һымаҡ шөрләп килдек. Үҫмергә аҡса тоттороуҙы уны аҙҙырыу тип иҫәпләнек. Тик аҡса эшләп алыу мөмкинлеге булмауының ғына боҙоҡлоҡҡа, алдашыуға, урлашыуға этәреүен аңламаныҡ та, был хаҡта ишетергә лә теләмәнек. Сөнки иң тәүҙә үҙеңә хеҙмәттә өлгө күрһәтеп, аңлатыу һәм ышандырыу аша тәрбиәләүгә ҡарағанда, ҡылыҡтарың өсөн бер ниндәй яуаплылыҡ тоймай, тәрбиәләнеүсене ҡурҡытып, бойороп ҡына эш итеүе күпкә еңелерәк ине шул. Минең уйымса, тернәксел хужа, оҫта экономист һәм, иң мөһиме, тәжрибәле педагог ҡына балалар кооперативына етәкселек итә ала. Үҫмер аҡса эшләп алғас, уны тотона белергә лә тейеш. Беҙҙең кооперативта, мәҫәлән, уҡыусылар, һәләтлектәренә ҡарап, айына төрлөсә, 6 һумдан 50 һумға тиклем эшләп алалар. Кемдер, күп тапҡырҙар аңлатһаң да, барыбер брак эшләй. Икенсеһенә бер әйтеү ҙә етә — шунда уҡ төшөнә. Ғөмүмән, мәктәп кооперативы — бик нескә һәм ҡатмарлы эш ул.

**Б. В. БЕЛОУСОВ, Саранск ҡалаһы, 31-се ПТУ-ның уҡыусылар кооперативы председателе:** — Беҙҙең кооператив училище базаһында эшләй. Училище резина-техник изделиелары заводынан резина ҡатнашмаһын һатып ала һәм, хаҡын бер аҙ арттырып, беҙгә һата (кооперативты күптәр хупламағас, сырьены туранан-тура алып булмай). ПТУ беҙгә 15 мең һум бурысҡа биреп торғайны, хәҙер түләп бөтөрҙөк инде. Кооперативта 56 уҡыусы килешеү буйынса эшләй (аҙнаһына 2 көн) һәм өлкәндәрҙән 10 кеше ағза булып инде. Әҙер продукцияны складка тапшырсабыҙ һәм заказсы шунан барып ала. Ҡала банкында үҙебеҙҙең иҫәпте булдырҙыҡ —килгән аҡса шунда күсерелә. Кооперативта үҫмерҙәрҙе тәрбиәләү мәсьәләһенә төп иғтибар бирелә. Мәҫәлән, уҡыусылар менән шундай килешеү төҙөйбеҙ: улар насар ғәҙәттәренән баш тартырға һәм эшләп алған аҡсаһын тәмәкегә, араҡыға әрәм итмәҫкә тейеш. Ошо шарттар үтәлгәндә, дәртләндереү рәүешендә бушлай туристик путевкалар бирәбеҙ. Быйыл 30 кеше Ленинградҡа сәйәхәткә барып ҡайтты. Бынан тыш, уҡыусылар көн һайын бушлай төшкө аш менән тәьмин ителә. Иң мөһиме, үҫмерҙәр үҙҙәре аҡса эшләй һәм һиҙелерлек үҙаллылыҡҡа эйә була.

**М. И. КАРАЧИНЦЕВ, Алтай крайы, ауыл ПТУ-һы, кооператив председателе:** — Беҙҙең проблемалар һәр кемгә билдәле инде. Кешеләр ауылдан ҡаса, кадрҙар етешмәй. ПТУ-ла ла шундай уҡ хәл. Үҙебеҙҙең хәлде нығытыу өсөн кооператив ойоштороҡ. 16 өлкән кеше (алтауһы—төп эштән бушатылған эшселәр, өсәүһе—пенсионерҙар) һәм 53 уҡыусы ағза булып инде. (Шуны әйтергә теләйем: әгәр беҙҙең кооперативтарҙа балалар туҡтауһыҙ алышынып тора икән, улар кооператив ағзалары түгел, ә ялланған эшселәр, йәғни килешеү буйынса эшләйҙәр). Матди база булдырыу өсөн өлкәндәр 500-әр һум шәхси аҡса индерҙе, иң тәүҙә инкубатор булдырҙыҡ, бөгөнгө көндә ярҙамсы хужалыҡта 1070 ҡаҙ аҫырайбыҙ. Төҙөләш, ремонт эштәре менән дә шөғөлләнәбеҙ. Тәжрибә рәүешендә мәктәп хужалығының бер өлөшөн үҙ өҫтөбеҙгә алдыҡ: 30 гектар ерҙә—картуф, 50 гектарҙа сөгөлдөр үҫтереп, үткән йылдарға ҡарағанда юғарыраҡ уңыш алдыҡ. Балалар кооперативтарына һалынған төрлө түләүҙәргә килгәндә инде, мәсьәләне урындағы етәксе органдар менән килешеп хәл итеп була, тип уйлайым. Беҙгә, мәҫәлән, хеҙмәт ресурстары өсөн түләү юҡ, сөнки белгестәрҙе ситтән ялламайбыҙ.

**В. Л. БОЛОБОНОВ, РСФСР Халыҡ мәғариф министры урынбаҫары:** — РСФСР Халыҡ мәғарифы министерствоһы уҡыу йорттарындағы кооператив хәрәкәтте тулыһынса хуплай. Урындарҙағы халыҡ мәғарифы органдары һәм бөтә йәмғиәт, уҡыусылар кооперацияһының тәрбиәүи, педагогик потенциалын күрә белергә һәм төрлө яҡлап ярҙам күрһәтергә тейеш. Балалар кооперативтарын үҫтереүгә бер ниндәй ҡаршылыҡтар ҙа юҡ тиерлек. Беҙ бары тик законды, һуңғы ваҡытта ҡабул ителгән норматив документтарҙы белеп еткермәйбеҙ. Финанс министерствоһы күптән түгел тағы бик мөһим ике документ ҡабул итте. Улар «ПТУ-лағы хужалыҡ механизмының төп положениелары» һәм «ПТУ-ла хужалыҡ иҫәбендәге уҡыу-производство эшмәкәрлеге тураһында» тип атала. Тәүгеһендә норматив принциптар, фондтар барлыҡҡа килтереү хоҡуғы һәм башҡалар ҡаралған.

Беҙҙең бәхәстәрҙә кооператив менән хужалыҡ иҫәбендәге уҡыу-производство ойошмаларын бутау осраҡтары ла булды. Бер-береһенә ныҡ оҡшаһалар ҙа, үҙаллы үҫешеүсе кооперация формалары улар. Ҡайһыһын һайларға икәнлеген уҡыусылар һәм уҡыу йорттары үҙҙәре хәл итһен.

Кооперация менән кооперативты ла бер төшөнсә итеп аңларға ярамай. Кооператив—кооперацияның бер формаһы ғына. Уҡыу-производство бригадалары, кооперативтар, хужалыҡ иҫәбендәге берекмәләр—былар бөтәһе лә уҡыусылар кооперацияһын тәшкил итә. Кооператив мәктәптә, хеҙмәт, экономика, экология һәм әхләҡи тәрбиә биреү ысулы булараҡ, ифрат ҙур әһәмиәткә эйә. Ул уҡыу йорто базаһында барлыҡҡа килә һәм килешеү нигеҙендә эшләй. Тик уҡыу йорттарын кооперативҡа бөтөнләйгә биреп ҡуйырға ярамай. Башҡа резервтарҙы эҙләргә кәрәк.

Уҡыу процесы менән кооператив хәрәкәт—үҙаллы йүнәлештәр. Кооператив ойоштороу дәрестән тыш тәрбиә эше алып барыуға инә. Н. К. Крупская: «Кооператив — мәктәп тирәһендә булып үҫешә», —тип билдәләгән. Уларҙы үҫтерергә кәрәк, әммә был—бөтә бәләләрҙән ҡотолоу юлы түгел. Үҫмерҙәр араһындағы токсикоманияны, наркоманияны, фәхишәлекте, енәйәтселекте лә тулыһынса бөтөрмәйәсәк—кәметеүгә генә булышлыҡ итәсәк. Кооперативтың өҫтөнлөгө шунда—хеҙмәт, конкрет эш, технологияны өйрәнеү аша экономика ярҙамында тәрбиәләй. Беҙҙең илдә уҡыусылар кооперативтарын үҫтереүгә һәм уларға дөрөҫ йүнәлеш биреүгә күп көс һалыусы Н. К. Крупская: «Балалар кооперацияһы—саудагәр кибете түгел, ә йәш быуынды тәрбиәләүҙәге ҡеүәтле этәргес көс һәм ул ғәҙел коммерциялаштырыу юлынан барырға тейеш», — тигән. Уҡыусылар кооперативтарына намыҫлы һәм күңелле саф педагогтар, атаәсәләр етәкселек итһен һәм балалар эшләп алған аҡсаларға ла ҡул һоноламаһын ине. Үҫмерҙәр яҙмышы үҙ мәнфәғәттәрен генә ҡайғыртҡан бысраҡ күңелле, әхләҡһеҙ кешеләр ҡулына ҡалмаһын. Юғиһә, кооператив боҙоҡлоҡ юлына әйҙәүсе ҡеүәтле сараға әйләнер. Кооперативҡа педагогтың етәкселек итеүе кешеләр араһында ризаһыҙлыҡ тыуҙыра, әлбиттә. Нисек кенә булмаһын, үҙаллы ойошма етәксене үҙе һайлай. Тик тәрбиәүи маҡсатты көҙ уңынан ысҡындырырға ярамай.

Уҡыусылар кооперативтары беҙҙең илдә киң үҫеш алды. Әлегә тәжрибә һәм кадрҙар, сырье һәм материалдар етешмәй. Балалар кооперативта нисә йәштән эшләй башларға тейеш—был мәсьәлә лә хәл ителмәгән. Әммә юғарынан ғына ҡарарҙар, күрһәтмәләр көтөп ятыу ярамаҫ. Күп кенә норматив документтар тик йыл аҙағында ғына күпләп баҫтырылып урындарға таратыласаҡ. Шуға тиклем күп мәсьәләләрҙе үҙегеҙҙә, урындағы Советтар, башҡарма комитеттар, мәғариф органдары ярҙамында хәл итеү мөмкинлеген дә һынап ҡарағыҙ.

* * *

УҠЫУСЫЛАР кооперацияһын үҫтереү проблемалары буйынса тәүге Бөтә Россия семинар-кәңәшмәһе тамамланды.

Куйбышев т а н килгән уҡыусылар кооперативы председателе И. В. Островский әйткәнсә, мин дә балалар кооперативтарын команда-бюрократик система түшәгән асфальтты тишеп сығып, яҡтыға, ҡояшҡа үрелгән сәскәләргә тиңләр инем. Ә бит мәктәп парталары артында миллионлаған 17 йәшлек үҫмерҙәр ултыра, уларҙың саҡ ҡына һаҡһыҙ ҡыбырҙауынан да эскәмйәләр шығырҙай. Балаларҙы ғына түгел, шәхес булып өлгөрөп килгән ошо егеттәрҙе һәм ҡыҙҙарҙы ла файҙалы, ижади эшкә йәлеп итеүҙә һәм әхләҡи тәрбиә биреүҙә дөрөҫ ойошторолған кооперативтар ҡайтт ҙур файҙа килтерер ине.

Түтәлдәргә асфальт түшәмәгеҙ, сәскәләргә һыу һибегеҙ. Бар донъяға сафлыҡ бөркһөн улар.

**З. ХАНОВА.**

**Ю. КӘРИМОВ фотолары.**

## ОҪТАЛЫҠ МӘКТӘБЕ

Бөгөн һатып алыусы магазинға, әйберҙең ниндәйе булһа ла ярай, яланғас йөрөп булмай бит инде, тип түгел, ә матур һәм сифатлы, көн талабына яуап биргән, айырым бер үҙенсәлеккә эйә булған кейем табыу уйы менән килә. Һуғыш йылдарында, унан һуңғы тәүге ун йыллыҡта икмәктең бөтә төрө тәмле тойола. Бөгөн иһә хужабикә яңы ғына һәм тәмле итеп бешерелгән икмәк эҙләй.

Тик тәмле аҙыҡты, сифатлы кейемдәрҙе яҡшы өҙерлекле эшселәр һәм белгестәр генә бирә ала. Улар иһә үҙҙәре тыумай—ышаныслы тәьмин итеүселәрҙе йәмғиәт тәрбиәләргә тейеш.

Өфө ҡалаһының «Салют» мәктәп-ара уҡыу-производство кооперативы йәш быуында эш һөйөүсәнлек, профессиональ оҫталыҡ, хеҙмәткә ижади, хужаларса ҡараш тәрбиәләү буйынса өлгө булырлыҡ. Кооператив эшләп сығарған стена шкафтары ҡойоп ҡуйылған кеүек — күҙҙең яуын алып тора. Милли стилдәге һүрәттәр менән биҙәлгән, ижад ҡомары менән башҡарылған был әйберҙе һатып алһаң, һис ҡасан да үкенергә тура килмәйәсәк. Сөнки кооператив ағзалары (һулдан уңға) А. Варфоломеев — 33-сө мәктәп, А. Большаков менән А. Имамов (икеһе лә 14-се мәктәптән) уны юғары сифатлы итеп өҙерләй.

## МАТУР ИКӘН ҠУРСАҠТАРЫ!

Һәр ҡаланың, ауылдың һәм мәктәптең үҙ йөҙө, үҙ һыҙаттары бар. Урындағы шарттарға ҡарап, балалар кооперацияһының төрлө формаларын һайларға мөмкин. Уҡыусылар тегенселек, кулинария һәм сувенирҙар өҙерләү менән шөғөлләнә, картуф, йәшелсә-емеш үҫтерә. Йәғни, Ленин һүҙҙәре менән әйткәндә, «дәйем хеҙмәттең иң бәләкәй, иң ябай ғына булған теге йәки был бурысын практикала үтәй». Ульяновск өлкәһенең Дмитровград ҡалаһында «Ижад» уҡыу-производство комбинаты, мәҫәлән, йомшаҡ уйынсыҡтар өҙерләй. Улар файҙаланған һәр сырьены, ҡалдыҡ туҡыманы, төрлө ептәрҙе арзан хаҡҡа ҡаланың «Оҫта ҡулдар» магазинынан һатып алырға була.

## БӘЙГЕЛӘ—ТЕЛ БЕЛГЕСТӘРЕ

Уҡыуҙар тамамланып, яҙғы каникулдар башланыуға ҡарамаҫтан, республикабыҙҙың төрлө төбәктәренән, хатта күрше өлкәләрҙән дә Башҡорт дәүләт университетына килгән 260 уҡыусы өсөн белем буйынса көс һынашыуҙар саҡ башлана ғына. 27-се март көнө бында район мәктәптәрендә еңеп сыҡҡан иң зирәк йәш тел белгестәре Башҡорт теле һәм әҙәбиәте буйынса III республика олимпиадаһына йыйылды.

Олимпиаданы БДУ проректоры, философия фәндәре докторы Б. С. Ғәлимов асты. Йыйылыусыларҙы ҡотлап, ул быйыл бәйгелә ҡатнашыусыларҙың күплеген әсә теленә иғтибарҙың, шулай уҡ филология факультетының абруйы артыуы менән бәйләне. Хөрмәтле проректорҙың яңы уҡыу йылынан университетта башҡорт филология һәм журналистикаһы факультеты асыласағы тураһындағы белдереүе, олимпиадала ҡатнашыусыларҙы шул өр-яңы факультетҡа уҡырға саҡырыуы бөтәһенең дә күңеленә хуш килде.

Халыҡ мәғарифы министры урынбаҫары М. Б. Юлмөхәмәтов тә балаларға ҙур еңеүҙәр теләне. Олимпиадала ҡатнашыусы быйылғы сығарылыш уҡыусыларын киләсәктә Өфө, Стәрлетамаҡ, Бөрө педагогия институттарының, Башҡорт дәүләт университетының шәкерттәре араһында күрергә теләүен белдерҙе.

Филология факультетының деканы, филология фәндәре докторы М. В. Зәйнуллин бәйгелә ҡатнашыусыларҙы тағы ла бер шатлыҡлы хәбәр менән ҡыуандырҙы. Олимпиадала 1-се, 2-се, 3-сө урындарҙы яулап алған уҡыусыларҙы факультетҡа һынауһыҙ ҡабул итеү мөмкинлеге булыуын белдерҙе. Ректоратта был тәҡдимде ыңғай ҡабул иткәндәр икән.

Ҡыҫҡа ғына ҡотлау һүҙҙәренән һуң бәйгенең дилбегәһен жюри председателенең урынбаҫары Ф. С. Исхаҡов үҙ ҡулына алды. Олимпиада шунда уҡ эшлекле ҡиәфәт алды. Командалар эш планы буйынса аудиторияларға таралды... Әйтергә кәрәк, көн тәртибе бик ентекле ҡаралған. Олимпиаданан тыш, уҡыусыларҙы яҙыусылар, журналистар менән ҡыҙыҡлы осрашыуҙар көтә. «Шоңҡар» әҙәби киҫәһендә ҡатнашыу, «Ҡарағол» спектаклен ҡарау, төрлө экскурсиялар планлаштырылған...

Эйе, был бәйге уҡыусылар өсөн ҙур байрамға әүерeләсәк. Олимпиадала ҡатнашырға теләүселәрҙең дә йылдан-йыл арта барыуы, рухи донъялағы үҙгәреш, асыҡлыҡтың уңышы менән туранан-тура бәйләнгән. Йәштәрҙең тыуған телгә, культураға булған һөйөүе үҙаңыбыҙҙың, милли аңдың үҫешенең бер факторы булып тора. Әгәр башҡорт филологияһы һәм журналистикаһы факультеты ла асыла ҡалһа (быға аяҡ салырға маташыусылар ҙа юҡ түгел), торғонлоҡтоң кире һөҙөмтәләрен бөтөрөүгә табан тағы ла бер аҙым яһаласаҡ, рухи аңдың үҫеше өсөн мөмкинселектәр бер ваҡытта ла булмағанса киңәйәсәк.

Ә әлегә олимпиадала ҡатнашыусыларға уңыш теләйек.

**Ю. МӘҠСУТОВ.**

# ТИГЕҘ ҒҮМЕР ИТЕГЕҘ!

## *Ғаилә балаларға нимә бирә?*

ҒАИЛӘ — һәйбәт ғаилә — балаларға нимә бирә ала? Бөтәһенән дә элек, ул сабыйлыҡтың алтын осорон бүләк итә. Ә был, моғайын, барлыҡ ғүмерҙең иң бәхетле осоролор. Сабый саҡ — кеше ғүмеренең ҡабатланмаҫ бер осоро һәм ғаилә сабыйҙарҙың үҫешендә ҡабатланмаҫ роль уйнай.

Балалар йортонда ата-әсәһеҙ үҫеүсе балалар йыш ҡына физик, психологик, аҡыл яғынан бик ныҡ артта ҡала, ике-өс йәштә генә телдәре асыла башлай. Улар ҙың рухи үҫеше лә боҙола: үҙ эстәренә бикләнәләр, бүтәндәргә ышанмайҙар, күңел төбөндә үҙҙәрен кәмселекле тоялар...

Үҫемлектең һәйбәт үҫеүе өсөн ҡояш нуры кәрәк булған кеүек, балаларға ла атайәсәй мөхәббәтенең яҡтыһы кәрәк.

Ата-әсә, бигерәк тә әсә, балаға тән биреп кенә ҡалмай, улар уның рухи донъяһын — йәнен дә тыуҙыра, уға кеше хистәренең, донъяны тойоуҙың нигеҙен — психиканың башланғыс төп нигеҙен һала. Һуңынан шуның өҫтөндә уның бөтә бинаһы ҡалҡып сығыр. Улар кеше психикаһының тыуыуында хәл иткес роль уйнай, һәм ул психиканың нормаль булыу-булмауы күп яҡтан уларға бәйле. ата-әсәләрҙең уникаль роле бына шул инде, һәм был ролде башҡа бер кем дә алыштыра алмай.

Тап бына ғаиләлә, мәктәпкәсә осорҙа, кеше шәхесенең иң мөһим психологик нигеҙҙәре барлыҡҡа килә. Тап бына шул ваҡытта беҙҙең психикабыҙҙың иң оҙон ғүмерле сифаттары, тормошҡа эмоциональ һәм әхләҡи мөнәсәбәттең нигеҙҙәре өлгөрә башлай. Һуңыраҡ улар өҫтөнә тормоштоң башҡа йоғонтолары ҡатлам-ҡатлам булып урынлашасаҡ. Әммә әлеге йоғонтоларҙы үҙләштереү, уларҙы үҙ ғәмәлдәреңдең этәргесенә әүерелдереү — былар бөтәһе лә бала шәхесенең ғаиләлә һалынған төп нигеҙенә бәйле буласаҡ.

Халыҡта: «Атты сыбыртҡы менән ҡыумайҙар, һоло менән ҡыуалар», — тигән боронғо мәҡәл бар. Уның нигеҙендә кешеләр араһындағы мөнәсәбәттәрҙең ғәҙәттән тыш мөһим принцибы ята һәм иң әһәмиәтлеһе, моғайын, тәрбиә принцибылыр. Тәрбиә эшендә көсләп түгел, нәҡ бына наҙлап-иркәләп бик күп нәмәгә ирешергә мөмкин. Шуға күрә балаларҙың нормаль үҫеше өсөн ғаиләләге йылы атмосфера һауа кеүек үк кәрәк нәмә.

Һәйбәт кешеләрҙең яҡшы ғаиләһе таяна торған хистәр үҙенә бер төрлө кескәй кирбестәр һымаҡ, һәм уларҙан бәләкәйерәк «өй ожмахы» төҙөргә мөмкин. Ғаилә тормошобоҙҙа бәхеттең төп сығанағы булырға мөмкин, тик, моғайын, бер шарт менәндер: әгәр беҙ башҡа кешеләргә лә үҙебеҙгә ҡараған кеүек ҡараһаҡ, әгәр көн һайын һәм ихлас күңелдән бүтәндәргә лә, үҙебеҙгә лә был бәхетте бирергә тырышһаҡ.

## *Ғаилә йәмғиәткә нимә бирә?*

ЙӘМҒИӘТТЕҢ өс төп ояһы бар, ул шуларға нигеҙләнгән: ғаилә, хеҙмәт коллективы һәм ижтимағи коллектив. Йәмғиәттең бөтә тормошо һәм прогрестың бөтә барышы уларҙың һәр ҡайһыһына үҙенсә бәйле, уларҙың һәр ҡайһыһы йәмғиәткә үҙе бирә алғанды ғына бирә, һәм ул бирә алғанды башҡа нимә бирә алмай.

Ғаилә үҙе генә йәмғиәткә нимә бирә? Барыһынан да элек, ул — йәмғиәттең төп демографик нигеҙе.

Ғаилә — кешенең ял итеүе һәм «эш көсөн» яңынан тергеҙеүе өсөн төп нигеҙ: унда эштә сарыф ителгән физик энергия һәм нервылар энергияһы яңыртылып тора, һәм шуға күрә ул — йәмғиәттәге эшсе потенциалының төп таянысының береһе.

Ғаилә — төп тәрбиә урыны ла ул: нәҡ бына шунда беҙҙең көндәлек эш-ғәмәлдә ребеҙҙең иң тәрәндәге этәргес көстәре — ҡайһы береһе аңлашылып та етмәгән һәм шулай уҡ уға бәйле көстәр өсөн иң ышаныслы һыйыныр мөйөш, күңелден төп шифахана һы.

Шуға күрә беҙҙең бөтәбеҙҙең дә, йәмғиәтте тәшкил итеүсе барлыҡ кешеләрҙең сәләмәтлеге, кешелеклелеге, әхләҡлелеге, аңлылығы башҡа ячейкаларҙан һис тә кәм булмаған күләмдә ғаиләгә бәйле.

Ғаиләнең социаль роле уникаль һәм ғәйәт ҙур. Һәйбәт ғаилә — әйтерһең дә, изгелек ояһы, ул көнкүрештә йәмғиәттең йәшәү атмосфераһын, уның бөтә климатын яҡшырта. Уңмаған ғаиләләр иһә — киреһенсә.

(«Тигеҙ ғүмер итегеҙ» китабынан алынды. «Московский рабочий», 1984).

(Аҙағы. Башы 7-се, 19-сы һандарҙа).

Хәйбулла районы Аҡъяр ауылында Баҡтыбаевтар 5 бала үҫтерә. Балаларҙың атаһы Хәмит Баҡтыбаев проект-смета бюроһында инженер-технолог, әсә кеше — Рузилә секретарь-машинистка булып эшләй. Балалар — Оля, Салауат, Фәрхәт, Азамат, Рафаэль ҙур байлыҡҡа — ата-әсә һөйөүенә, шулай уҡ туғандарың күп булыу бәхетенә эйә. Үҙҙәренән дауам ишле тоҡом ҡалдырыусы, изге киләсәк төҙөүсе Хәмит менән Рузиләгә уңыштар теләйек.

Ю. КӘРИМОВ фотоһы.

# Йәш ғаилә

## Ҡыйралмаһын яҙмыштар

Ғаилә бәхете — хас
гәлсәр быяла.
Ялғандан, мәкерҙән
сылтырап ҡойола.
Ҡасандыр: «Меңдәрҙән —
бәрәү», — тип
тапҡаның
Шул саҡта ете ят, сит
булып тойола.

Яратып туймаған йөрәктә
— ҡайнар ҡуҙ.
Саф хистәр, ут үстәр
сеймәлеп төйнәлә.
Тик һүҙҙәр алуһыҙ —
һәр ике яҡҡа ла
Булған һәм булмаған
ғәйептәр өйөлә.

Ҡасандыр ҡояштай наҙ
бөрккән күҙҙәрҙә
Шул тиклем асыу бар —
ҡурҡыныс йәшендән.
Был ике яҙмышты
бәйләгән мөхәббәт
Күңелдәр түренә
бикләнеп йәшенгән.

Ҡыйралһа өмөттәр —
йөрәккә юҡ дауа.
Алда бит билдәһеҙ
ҡарурман — киләсәк.
Кемгәлер юл уңыр,
бәхеттәр йылмайыр.
Кемдәндер был яҙмыш
тағы ла көләсәк.

Тик берәү һағыҙлы,
яралы ғүмергә.
Кисереү, кисермәү —
һинең эш, әй, бала!
Ә бөгөн йөрәктә
мөхәббәт хушлаша
Ҡыйрала яҙмыштар —
хас гәлсәр быяла...

Сәүиә БИКМӨХӘМӘТОВА.

УЧИЛИЩЕҒА керепп уҡыу тураһында уның төшөнә лә инмәгәйне... Айгөл шиғырҙар ярата, боронғо башҡорт көйҙәрен, йырҙарын тәрән аңлай.

Ә иң яратҡан йыры — Радик Гәрәев башҡарыуындағы «Уралым». Әсәйҙәр тураһындағы йырҙарҙы тыңларға ғына түгел, ә үҙе лә йырларға әүәҫ. Тәбиғәттең иң матур ерендә тыуғанғалырмы уның күңеленән моң шишмәһе ағылып торғандай. Буш ваҡытында шиғырҙар ҙа ижад итә.

Ә бөгөн Айгөл тоҙөүсе һөнәрен һайлап, профессиональ-техник училищела штукатур-малярҙар группаһында уҡып йөрөй. Практика ваҡытында был һөнәрҙе һайлап яңылышмағанлығына ныҡлы ышанды. Айгөл эстетика дәрестәрен бик ярата. Училищела эшләгән художестволы сәнәрләү түңәрәгендә үҙенең курсташтары Сирена Тазиева һәм Вероника Ишимбаева менән бергә шөғөлләнә. Ғәрәп телен ҙур ҡыҙыҡһыныу менән үҙләштерә. Был ҡыҙҙы һәр ваҡытта ла китапханала осратырға була, сөнки әҙәби әҫәрҙәрҙән башҡа үҙенең тормошон күҙ алдына килтерә алмай ул.

Айгөл Фәхриева катнашҡан ҡумыҙсылар, ҡурайсылар ансамбленең вокаль группаһы, йыл башында ғына ойошто-

# ҒӘЗИЗМЕ ҺИН, БАЛА?

Аҡ простыня өҫтөндә үлем хәлендә алты йәшлек ҡыҙ бала ята. Күҙ ҡабаҡтары ябылған, тын алған һайын ыңғыраша. Мин уның сәстәренән һыйпайым. Ошо баланың хәлен аҙ ғына булһа ла еңеләйтергә көсөмдән килһә икән...

...Ҡышҡы сатлама һыуыҡтар ваҡытында балалар йортонда һары ауырыуы таралды. Бер баланы больницаға һалып өлгөрмәйһең, икенсеһе, өсөнсөһө ауырый башлай. Мәктәпкәсә йәштәге балалар төркөмөндә лә бер баланың ауырыҡһыныуы тороуы хаҡында ишеткәйнем. Әле уға «тиҙ ярҙам» машинаһы килеүен хәбәр итте балалар. Күп тә үтмәй, пионер бүлмәһенә аһылдап, шул төркөмдөң тәрбиәсеһе килеп инде.

— Һеңлем, баланы оҙатып барырға кеше кәрәк бит әле. Врач янығыҙы ғына. Үҙем барыр инем, башҡа балалар ҡараулыҡ ҡала...

Үҙем дә шунда йәшәгәс (ваҡытлыса бер бүлмәнән урын бирҙеләр), ниндәй көтөлмәгән хәлдәргә лә күнегә, ә был осорҙа балаларҙы больницаға оҙатыу, ҡаршы алыу кеүек бурыстарҙы ла йыш ҡына үтәгәнлектең, мин һүҙһеҙ ризалаштым. Йөҙҙән ашыу баланы үҙ ҡосағына алған балалар йорто минут та врачһыҙ, ә бәләкәй балалар ҡараусыһыҙ ҡала алмай шул. Тиҙ генә кейенеп, «тиҙ ярҙам» машинаһына инеп ултырҙым.

Көн кискә ауышҡан. Беҙ больницаға еткәнсе күҙ ҙа бәйләнә башланы. Ҡабул итеү бүлмәһендә бер-ике ата-әсә сирле балалары менән сират көтә. Сиратыбыҙ еткәнсе, Гүзәлде алдыма һалдым да ҡосаҡлап ултырҙым.

Анализ алырға йыйынған медсестраның инструменттарын күреү менән кескәй Гүзәл ҡалтырана, иламһырай башланы. Ул бер нисә тапҡыр интегеп ҡосҡандан һуң ғына, медсестра ҡыҙ анализ ала алды. Һәм бына беҙ икәүләп һеҙәмтә көтәбеҙ: һалырҙармы больницаға?

Йөрәккенәһе деп-деп типкән сабый ыңғыраша, мин уның янында көрһенәм. Эргәлә шатыр-шотор килеп йыйыштырыусы әбей иҙән йыуа. Минең йәш икәнлегемде һиҙептерме, бала тураһында ҡыҙыҡһынды. Ҡыҙҙың балалар йортонан икәнлеген ишетеү уға шул тиклем көслө тәьҫир яһаны: ул үҙ алдына һөйләнә-һөйләнә тиҙ генә эшен бөтөрҙө лә бала эргәһендә өйөрөлөп-сөйөрөлдө: яратып китте, иламһырап та алды, әллә ҡайҙан алмалар килтереп, баланың баш осона ҡуйҙы. Тағы Гүзәл янына килде, оҙаҡ итеп уны һөйгәндән һуң, әрнеүле тауыш менән:

— Эй илаһым, кемдең балалары кемгә ғәзиз инде... Атай-әсәйең булһа, әшәлайтып ятыр инеңме ни? Яҡшы ҡараһаң, бала ауырыймы ни?! Аҡса алырға ғына белә бит улар!..

Әбейҙең тауышында асыулы ноталар яңғыраны. Тамағыма төйөр килеп ултырҙы. Әбекәйем әллә ҡайҙа китеп юғалды.

Ә Гүзәлдең саф күҙҙәре, ярҙам һорағандай, мыңә төбәлгән. «Ошо ғазапланған бала урынында үҙем генә булһамсы», — шундай уйҙарҙан йөрәгем телгеләнде, күҙҙәремдән йәш атылып сыҡты. Күҙ йәштәремде Гүзәлгә күрһәтмәҫ өсөн, урынымдан торҙом. Ишеккә табан бер-ике аҙым атлауым булды, Гүзәлдең иламһыраған тауышы мине боролорға мәжбүр итте:

— Ҡайтам, мин дә ҡайтам...

Тамағымдағы төйөр тағы ҙурайғандай булды. Эй, бала, һин әле шул тиклем бәләкәйһең, ә шулай ҙа алты ғына йыллыҡ дәүерең дә күпме ғазаптар кисерергә лә өлгөргәнһең. Бала өсөн ата-әсәһенән айырылыуҙан да ҙурыраҡ ҡайғы бармы икән?

...Атаһы менән әсәһенең айырылышыуын, әсәһенең икенсе кешегә кейәүгә сығыуын, ә биш балаһы менән ҡалған ата кеше балаларын ҡыҙыҡай әле йәшәгән йортҡа бирергә мәжбүр булыуын Гүзәл әлегә аңламай ҙа, аңларлыҡ хәлдә лә түгел. «Нисек? Ниңә?» тигән һорауға яуап табыр өсөн күпме баш ватасаҡ, йоҡоһоҙ төндәрен үткәрәсәк, күпме йәш түгәсәк ул әле алда. Әлбиттә, быларҙы ул кешегә һиҙҙермәҫ. Ә табырмы һуң йөрәкте өйкәгән һорауға яуапты?!

Гүзәл әсәһен йүнләп хәтерләмәй ҙә. Сөнки әсәһе ташлап киткәндә, уға ике йәш тә тулмағайны...

Ә әлегә ул «ҡайтам» тип талпынған йортта — уның апайҙары, ағайҙары...

Йөҙәрләгән, меңәрләгән бала, ата-әсәле булып та, балалар йорттарында тәрбиәләнә бөгөнгө көндә. Ә уларҙың һәр береһе көн һайын «Бөгөн әсәйем килмәҫме? Мине бынан килеп алмаҫмы?» — тигән уйҙар менән йоҡонан уяна иртәнсәк, һәм көтә... Көнө буйы көтә... Айҙар, йылдар буйы... Күңелдәрҙә күпме үпкә һүҙҙәре йыйыла ла, күпме өмөт тыуып һүрелә?!

Эй, әсәләр! Ул балалар ҙа әсәй, атай буласаҡ бит. Үҙ балаларын ғәзиз итерҙәрме улар, һеҙҙең юлды ҡыумаҫтармы?

Йөҙәрләгән, меңәрләгән балаларҙың берсә моңһоу, берсә асыулы, берсә аптырап, берсә киләсәккә ышаныс бағҡан ҡараштарын күрергә, кескәй йөрәктәрен иретергә лә, аңларға ла теләмәгән «һағырау» ата-әсәләрҙең ҡайҙан барлыҡҡа килеүен уйлап шаҡ телгенгән саҡ.

З. ЯУБАСАРОВА.

## Йәш ғаилә

## ...йыралмаһын ...ҙмыштар

...ә бәхете — хас
гәлсәр быяла.
...дан, мәкерҙән
сылтырап ҡойола.
...дыр: «Меңдәрҙән —
берәү»,— тип
тапҡаның
саҡта ете ят, сит
булып тойола.

...ып туймаған йөрәктә
—ҡайнар ҡуҙ.
...хистәр, ут үстәр
сеймәлеп төйнәлә.
...ҡүҙҙәр алыһыҙ —
һәр ике яҡҡа ла
...ан һәм булмаған
ғәйептәр өйөлә.

...дыр ҡоштай наҙ
...бөркҡән күҙҙәрҙә
...иклем асыу бар —
...ҡынис йәшендән.
...е яҙмышты
...әйләгән мөхәббәт
...әр түрәнә
...кләнеп йәшенгән.

...һа өмәттәр —
...рәккә юҡ дауа.
...нт билдәһеҙ
...н — килдәсәк.
...р юл уҙыр,
...еттәр йылмайыр.
...дер был яҙмыш
...тағы ла күләсәк.

...рәү һағышлы,
ялы ғүмергә.
...ү, кисермәү —
...ең эш, әй, бала!
...ән йөрәктә
...мөхәббәт хушлаша
...ала яҙмыштар —
...хас гәлсәр быяла...

...БИКМӨХӘМӘТОВА.

...емдән йәш атылып
... Күҙ йәштәремде Гү...
...күрһәтмәҫ өсөн, уры...
...н торҙом. Ишеккә та...
...ер-ике аҙым атлауым
... Гүзәлдең иламһыра...
...ауымды мине боролор...
...мәжбүр итте:
...Ҡайтам, мин дә ҡай...

...ағымдағы төйөр тағы
...андай булды. Әй, бала,
...е шул тиклем бәләкәй...
...шулай ҙа алты ғына
...ҡ дәүерендә күпме ға...
...кисерергә лә өлгөр...
... Бала өсөн ата-әсә...
...айырылыуҙан да ҙуры...
...айғы бармы икән?

...аһы менән әсәһенең
...ышыуын, әсәһенең
...кешегә кейәүгә сығы...
...биш балаһы менән ҡал...
...а кеше балаларын ҡы...
...сле йәшәгән йортҡа
...мәжбүр булыуын Гү...
...ға аңламай ҙа, аңлар...
...лдә лә түгел. «Нисек?
...тигән һорауға яуап

табыр өсөн күпме баш ватасаҡ, йоҡоһоҙ төндәрен үткәрәсәк, күпме йәш түгәсәк ул әле алда. Әлбиттә, быларҙы ул кешегә һиҙҙермәҫ. Ә табырмы һуң йөрәкте өйкәгән һорауға яуапты?!

Гүзәл әсәһен йүнләп хәтерләмәй ҙә. Сөнки әсәһе ташлап киткәндә, уға ике йәш тә тулмағайны...

Ә әлегә ул «ҡайтам» тип талпынған йортта — уның апайҙары, ағайҙары...

Ноҙәрләгән, меңәрләгән бала, атаһә-әсәһе булып та, балалар йорттарында тәрбиәләнә бөгөнгө көндә. Ә уларҙың һәр береһе кен һайын «Бөгөн әсәйем килмәҫме? Мине бынан килеп алмаҫмы?» — тигән уйҙар менән йоҡонан яңа иртәнсәк. Һәм китә... Көнө буйы көтә... Айҙар, йылдар буйы... Күңелдәрҙә күпме үпкә һүҙҙәре йыйыла ла, күпме өмөт тыуып һүрелә?!

Әй, әсәләр! Ул балалар ҙа әсәй, атай буласаҡ бит. Үҙ балаларын ғәзиз итерҙәрме улар, һеҙҙең юлды ҡыумаҫтармы?

Ноҙәрләгән, меңәрләгән балаларҙың берсә моңһоу, берсә асыулы, берсә аптырап, берсә ҡыҙғаныс, ышаныу бағҡан ҡараштарын күрергә, кескәй йөрәктәрен ишетергә лә, аңларға ла теләмәгән «һаңғырау» ата-әсәләрҙең ҡайҙан бөрлыҡҡа килеүен уйлап йән телегән саҡ.

З. ЯУБАСАРОВА.

# Айгөлдөң хыялдары

УЧИЛИЩЕҒА килеп уҡыу тураһында уның төшөнә лә инмәгәйне... Айгөл шиғырҙар ярата, боронғо башҡорт көйҙәрен, йырҙарын тәрән аңлай.

Ә иң яратҡан йыры — Радик Гәрәев башҡарыуындағы «Уралым». Әсәйҙәр тураһындағы йырҙарҙы тыңларға ғына түгел, ә үҙе лә йырларға әүәҫ. Тәбиғәттең иң матур ерендә тыуғанғалырмы уның күңеленән моң шишмәһе ағылып торғандай. Буш ваҡытында шиғырҙар ҙа ижад итә.

Ә бөгөн Айгөл тоҙөүсе һөнәрен һайлап, профессиональ-техник училищела штукатур-малярҙар группаһында уҡып йөрөй. Практика ваҡытында был һөнәрҙе һайлап яңылышмағанлығына ныҡлы ышанды. Айгөл эстетика дәрестәрен бик ярата. Училищела эшләгән художестволы сәмәрләү түңәрәгендә үҙенең курсташтары Сирена Тазиева һәм Вероника Ишимбаева менән бергә шөғөлләнә. Ғәрәп телен ҙур ҡыҙыҡһыныу менән үҙләштерә. Был ҡыҙҙы һәр ваҡытта ла китапханала осратырға була, сөнки әҙәби әҫәрҙәрҙән башҡа үҙенең тормошон күҙ алдына килтерә алмай ул.

Айгөл Фәхриева ҡатнашҡан ҡумыҙсылар, ҡурайсылар ансамбленең вокаль группаһы, йыл башында ғына ойошторолоуына ҡарамаҫтан, бер нисә концерт биреп тә өлгөрҙө инде. Уларҙың сығышынан Дим районының «1 Май» исемендәге клубы тамашасылары, Өфө ҡалаһының 38-се СПТУ уҡыусылары шат күңел менән таралыштылар.

Мин шундай бай күңелле, шул уҡ ваҡытта ябай ҡыҙ менән дуҫлашыуым өсөн шатмын. Училищебыҙға артистар, яҙыусылар килһә, әхирәтемдең күҙҙәрендә һоҡланыулы осҡондар уйнай. Сәнғәт училищеһы уҡытыусыһы, атҡаҙанған культура работнигы Роберт Заһретдинов менән осрашыу Айгөлгә ныҡ тәьҫир итте. Ҡумыҙҙың тарихы тураһында һөйләп, уйнап, башҡорт халыҡ йырҙарын йырлап, төрлө урман йәнлектәре, ҡоштары булып тауыш сығарып күрһәтте ҡунаҡ ағай.

Әхирәтем аша мин дә башҡорт халыҡ ижадына, сәнғәтенә яҡынайа барам.

З. МӨХӘМӘТШИНА.

# ИСЕМДӘР ДОНЪЯҺЫНДА

Азамат ғ.* — бөйөк, ғорур, мәшһүр
Азат ф. — ирекле, азат
Айбар — батыр, ғәйрәтле;
Айбулат б., ф. — ай—булат
Айбәк — ай кеүек
Айгиз б., ф. — ай гиҙ
Айгизәр б., ф. — ай гиҙеүсе
Айҙар — айға оҡшаш; дәрәжәле, билдәле
Айназ б., ф. — ай—наз
Айнур б., ғ. — ай нуры
Айрат — ырыу исеменән
Айса ғ. — (Ғайсанан ҡыҫҡартылған)
Айсар — ай һымаҡ
Айсыуаҡ — ай сыуағы, нуры
Айтуған — ай тыуған
Айшат — шатлыҡлы ай
Аҡбатыр — аҡ (яҡшы) батыр
Аҡбирҙе — аҡ (саф, бәхет) бирҙе
Аҡбулат б., ф. — саф булат һымаҡ
Аҡйегет — изге, яҡшы егет
Аҡҡош — ҡош исеменән
Аҡман — боронғо ғинуар айы атамаһы (тимәк, ҡыш тыуған)
Аҡморат б., ғ. — аҡ (изге) морат
Аҡмырҙа б., ф. — аҡ—мырҙа (ҡусты; мырҙа улы)
Аҡназар б., ғ. — аҡ—назар (ҡараш, иғтибар)
Аҡсулпан — таң йондоҙо
Аҡсура — аҡ—сура (батыр, улан)
Аҡъюл — аҡ юл
Алмас — аҫыл таш
Алсын — ыласын
Алтын — алтын һүҙенән
Аман ғ. — имен, һау
Ансар ғ. — ярҙамсы, яҡлаусы
Арыҫлан — арыҫлан январы атамаһынан
Асҡар ғ., б. — бәләкәс, кесе (Ғәлиәскәрҙән ҡыҫҡартылған); ғәскәр, һалдат; терәк, таяныс
Аслай ғ. — ысын, саф
Асман ф. — күк, һауа
Асрар ғ. — сер
Аҫыл, Асыл ғ. — аҫыл
Афзал ғ. — иң яҡшы, һөйбәт
Аяз — аяҙ, асыҡ
Айбикә — айлы төндә тыуған; ай кеүек
Айгөл б., ф. — ай гөлө
Айзада б., ф. — айға оҡшаш
Айзилә б., ф. — ай һымаҡ
Айзифа б., ф. — ай һымаҡ матур
Айназа б. ф. — ай һымаҡ наҙлы
Айһылыу — ай һылыуы
Аҡбикә — аҡ (саф) бала
Аҡсәсәк — сәскә кеүек
Аҡһылыу — изге күңелле ҡыҙ
Алма — алма кеүек
Алтынгөл б., ф. — алтын—гөл
Алһыу — алһыу йөҙлө, матур
Асия ғ. — дауалаусы, тынысландырыусы

*б.—башҡорт теле
бор.—боронғо
гр.—грек теле
ғ.—ғәрәп теле
йәһ. — йәһүд теле
и.—исем
лат.—латин теле
монг.—монгол теле
р.—рус теле
санскр.—санскрит теле
тар. и.—тарихи исем
ф.—фарсы теле
...—һүҙ ҡушыла тигәнде аңлата.

# ТЕГЕНСЕ БУЛҒЫҢ КИЛҺӘ...

Наташа менән Оксана кейгән күлдәктәр оҡшаймы һеҙгә, ҡыҙҙар? Оҡшайҙыр. Минең дә күңелемә хуш килде. Әммә күркәм дә, килешле лә был күлдәктәрҙе һеҙ магазинда осратмаҫлығыҙ. Уларҙы ҡыҙҙар үҙҙәре бесеп, тегеп кейгән. Йәш кенә булһалар ҙа оҫталыҡҡа ҡайҙан өйрәнгәндәр, тип һорауығыҙҙы алдан һиҙеп торам. Яуабы ла сер түгел. 38-се һөнәрселек-техник училищеһында тегенселеккә уҡыйҙар улар.

Был училищены Өфөлә «тегенселәр оҫтаханаһы» тип тә йөрөтәләр. Ул 1954 йылда асылып, тәүге йылда ни бары 60 уҡыусы индивидуаль тегеүгә өйрәнә башлағайнылар. Ошо йылдар эсендә училище ҙур үҙгәрештәр кисерҙе, уҡыу кабинеттары заманса йыһазландырылды, мастерскойҙарға ҡорамалдар ҡуйылды. Бөгөнгө көндә училищела меңгә яҡын уҡыусы бар. Һуңғы йылдарҙа унда парикмахер, трикотажсы һөнәре биреүгә лә махсуслаштылар. Асылғандан алып ошоғаса республикабыҙ өсөн 11 меңдән ашыу юғары разрядлы эшсе әҙерләне.

Ф. ШӘРӘЛИЕВА.

ҺҮРӘТТӘ: III курс уҡыусылары Наташа Курбатова менән Оксана Валова.

Н. ЮРАСОВ фотоһы.

# Иң ҙур еңеү

## (Һәҫер)

...Бына тағы мин һинең ҡаршыңда баҫып торам. Ниңә килдем һуң мин, ниндәй көс этәрҙе мине һинең янына? Үҙем дә белмәйем...

«Хәҙер һуң инде. Ғорурлығыңды ниңә саҡ ҡына алданыраҡ еңә алманың? Беҙ хәҙер бергә була алмайбыҙ. Ғәйбәт, ләстит башланыр, ә мин кеше һүҙенән ҡурҡам», — тигән һүҙҙәрең миңә бик алыҫтан ишетелә төҫлө. Ҡасандыр минең йөрәгемде ярбаған, күңел донъяма тәүге һөйөү нурын балҡытҡан күҙҙәреңә ҡарап, был һүҙҙәргә ни тип яуап ҡайтарырға белмәйем, тынып ҡалам. Ә бит ошо аҙымды башлап яһауы миңә нисек ауыр булды! Сөнки мин һинән үҙем киткәйнем. Үҙем яратҡан, дөрөҫөрәге, минең хыялым яратҡан аҡыллы, матур, һөйбәт кеше урынына шикләнеүсән, көнсөл, ҡаты бәғерле кешене күреп ғәжәпләндем һәм хыялым ҡорған алһыу донъяны мөхәббәтһеҙ ҡалған ҡараңғы буш донъяға алыштырҙым...

Башҡаса мөмкин түгел ине. Сөнки һин минең ышанысымды аҡлай алманың. Һинең ҡасан да булһа яҡшы кешегә әйләнереңде көтөргә минең түҙемлегем етмәне.

Бына шулай айырылышҡайныҡ беҙ. Тик беҙҙең балабыҙ ғына был айырылышыуҙы һис тә башына һыйҙыра алманы, дөрөҫөрәге, был хәл менән бер нисек тә килешә алманы. «Атайым миңә бик матур ҡурсаҡ алып ҡайтыр, беҙ уның менән урманға еләккә йөрөрбөҙ»,— тип хыялланды...

Ҡыҙымдың ошо бер ҡатлы хыялдары, гонаһһыҙ күҙҙәре минең йөрәгемде телеп ала ине. Мин уның алдында үҙемде ғәйепле һиҙеп, шым ғына илай инем. Һәм мин бала бәхете хаҡына ғорурлығымды еңеп, һинең янына үҙем барҙым. Тик һин яңғыҙ түгел инең. Һинең янындағы йәш ҡатын беҙҙең һөйләшеүгә шаһит булып, үҙенең һуңғы һүҙен әйтте:

— Һеҙҙең яҙмышығыҙ, балағыҙҙың күҙ йәштәре мине ҡыҙыҡһындырмай. Әгәр ул мине ташлап, ғаиләһенә ҡайтһа, минән бит көләсәктәр, ғәйбәт һатырҙар...

Бөттө. Барыһы ла бөттө. Әйтерһең дә минең йөҙөмә услап батҡаҡ бәрҙеләр, күңелемде бысраҡ итектәр менән тапап үттеләр.

Ниңә килдем мин һинең янына? Һинең, минең, беҙҙең балабыҙҙың яҙмышына төкөрөп ҡараған ошо ҡатындың таштай һалҡын һүҙҙәрен ишетер өсөн килдемме?

Үҙеңде-үҙең бынан да ҙур кәмһетеү бар микән? Бар микән!/ Тәңкә ҡарҙар яуа ине ул кистә. Шул ҡар бөртөктәре менән бергә минең саф хыялдарым, изге хистәрем дә яуған икән. Әгәр әлегерәк миңә берәйһе: «Мөхәббәт нәфрәткә әйләнһен өсөн бер миҙгел етә»,— тиһә, ышанмаҫ инем. Ә хәҙер ышандым. Мине һинең янға килтергән мөхәббәттән бары нәфрәт кенә тороп ҡалды бит...

Айҙар үтте. Күңелемдең бөтә наҙын, йөрәгем йылыһын кескәй ҡыҙыма бирҙем. Йәшәгем килмәгән саҡтарҙа ла тик уның өсөн генә йәшәргә тейеш инем.

Ҡыш... Аҡ бурандары, һалҡын көндәре, йондоҙло төндәре менән тағы ҡыш етте. Ҡыш минең йөрәгемә яңы мөхәббәт алып килде. Яңы танышыма мин ул ете йәшлек ҡыҙҙай ғашиҡ инем. Ул миңә лә, ҡыҙыма ла бик иғтибарлы, ләкин мин уның күҙҙәрендә әйтелмәгән бер һағыш күрә инем.

Танышыуыбыҙға бер нисә ай үткәс, ул миңә яңылыҡ асты: «Мин һиңә күптән бер һүҙ әйтергә тейеш инем, тик ошоғаса әйтергә ҡыйманым. Шул сер йөрәктә тик йөрөй — минең ҡатыным, улым бар. Икебеҙ ҙә үҙ һүҙле, бер-беребеҙҙе аңлай алманыҡ. Хәҙер айырым йәшәйбеҙ... Тик һин генә мине аңлай беләһең... Мин һине яраттым. Беҙ бергә булырға тейеш...»,—тине.

— Ә һин улыңды яратаһыңмы? — тип һораным.

«Яратам. Һинән йәшермәйем,— мин уны бер ваҡытта ла онота алмаясаҡмын», — тип яуап бирҙе ул.

Бүтәнсә мин унан бер нәмә лә һорашманым, миңә уйларға ваҡыт биреүен үтендем.

Төнө буйы керпек ҡаҡманым. Нимә был? Яҙмыштың минән көлөүеме, үс алыуымы?

Ниңә миңә был ғазаптар? Ватылған яҙмышымдың ҡыйырсыҡтарынан йәрәхәтләнгән йөрәгем кисергән ҡайғы-һағыштар аҙ булдымы ни? Нишләргә? Нишләргә?

Яңы мөхәббәттән көс алып, тормоштан тик наҙ көткән йөрәгем: «Ул бит һинең бәхетең. Кеше үҙ бәхете өсөн көрәшергә тейеш»,— тип ярһып тибә, ә аҡылым уға ҡаршы төшә: «Юҡ, ул — икенсе кешенең бәхете. Әгәр мин кеше бәхетен емереп, үҙ бәхетемде ҡорһам, ғүмер буйына мине намыҫым ғазаплаясаҡ. Уның бит балаһы бар. Нисек итеп мин шул баланың гонаһһыҙ күҙҙәренән ҡасырмын, улар бит мине ғүмер буйына эҙәрләйәсәк!

Мөхәббәтһеҙ ҡалып, һыуһыҙ кипкән гелдәй бөгөлөп төшкән көндәреңде, хыянаттан ҡара күмергә әйләнеп янғанды иҫеңә төшөр, йөрәгем. Үҙ ҡыҙымдың атаһын һағынып бойоҡҡан күҙҙәрен онотма.

Юҡ, кәрәкмәй, миңә бындай бәхет, быңдай мөхәббәт!» Был — аҡылымдың һуңғы һүҙе ине. Бына тағы мин уның ҡаршыһында баҫып торам. Ул минән яуап көтә.

— Ниңә һин һуңлап килдең?

Уйынсыҡҡа үрелгән балалай тышҡы матурлыҡҡа табынып, ғәмһеҙ йәшлегемдә мин күктәрҙән бәхет эҙләгәндә, һин ҡайҙа инең?!

Юҡ, мин һинең ҡатыныңды, баланды бәхетһеҙ итеп, яңы тормош ҡора алмайым. Хуш! Ғәфү ит! — тип өндәшәм мин уға күҙ йәштәре аша.

Ул артына әйләнеп ҡарай-ҡарай, минең яндан китеп барҙы. Хуш, мөхәббәтем минең!

Әлегерәк миңә берәйһе: «Мөхәббәт кешелә бер тапҡыр ғына була»,— тиһә, һис шикһеҙ, ышаныр инем. Ә хәҙер ышанмайым. Йөрәк бит кешегә тик нәфрәт һаҡлар өсөн генә бирелмәгән. Йөрәк мөхәббәт уттарында янырға, уйланырға, моңланырға, һағынырға тейеш.

Мин уны шул тиклем яратҡайным!

Тик ошо мөхәббәтемдән баш тартырға үҙемдә көс таптым. Үҙеңде-үҙең бынан да ҙур еңеү бар микән? Бар микән?



С. МӨХӘМӘТОВА.




# СТУДЕНТ КӨНДӘЛЕКТӘРЕ

Был ҡыланыштары мине дуҫымдан кәртәләп, ситкә, этеп торған япма. Үҙе быны тоймай. Әйткәнде ауыр ҡабул итә. Ә ул үҫергә һәләтле һәм өмөтлө. Уйлай, ҡайғыра, шатлана белә.

Рәйес (Рәйес Низамов — Т. Ҡ.) асыҡ, ябай, тәбиғи, бер ниндәй позаһыҙ. Уға үҙенең бөтә етешһеҙлектәренде, күңелеңдәге бөтә нәмәне һөйләге, уртаҡлашҡы килә.

Донъяла бөтә нәмәнде юғалтҡанда ла кешелек намыҫыңды юйма, тим үҙ-үҙемә, бәләкәй кешегә әйләнмә, ҡәҙереңде төшөрмә. Әлбиттә, тормош еңел нәмә түгел, әммә уны үҙең ауырайтыу кәрәкһеҙ. Кешеләрҙән ниҙер талап итер өсөн, үҙеңә ҡарата иң ҡиҫкен, иң ҡаты талап ҡуйырға кәрәк.

**13 декабрь, шәмбе.**

Институтҡа Нина Акимовна (Н. А. Шевкунова — Т. Ҡ.) килде. Ишектән уның кереп килгәнен күреп, ырғып торҙом да ҡаршы сыҡтым. Ул бөтә кеше алдында ҡосаҡлап алды. Уңайһыҙландым. Сумкаһынан буятылған бәшәй, бейәләй сығарҙы, йыуылған ҡулъяулыҡ менән кеҫәләгеһен алмаштырҙы. Уның һағынып, әсә кеүек килеүе мине бик тулҡынландырҙы. Ҡыҙы Галя тураһында һорашырға ла өлгөрмәнем, звонок. Раздевалкаға төшөп, пальтоһын кейҙерҙем дә оҙатып ебәрҙем. Шишәмбе килергә ҡушты. Әсғәт тә (Әсғәт Әшрәпов — Т. Ҡ.) киләсәк. Уны күптән күргән юҡ.

Бурысҡа 25 һум алып, Кузнецкий мостҡа, китап магазинына киттем. Мөсәлиә Ғәлиевнаның (профессор М. Хәйруллина — Т. Ҡ.) тыуған көнөнә (15 декабрь) М. Кәримдең «Һайланма әҫәрҙәр»ен бүләк итергә уйлаһам, бөткән. Аптыраным — Мәскәүҙә лә уҡыусылар күп икән! Әхмәт Фәйзиҙең Туҡай тураһындағы романын, Ғ. Камалдың II томын, Һ. Таҡташтың йыйынтығын, татар йәштәренең китаптарын алдым. Мөсәлиә Ғәлиевналарға киттем. Клара Булатовна ғына өйҙә ине (ул Булат Ишемғолдоң ҡыҙы, аспирантурала, педагог, 1951 йыл Өфөлә бер вагонда ҡайтҡанда таныштыҡ). Мөсәлиә Ғәлиевна ҡайтҡас, баллап сәй эстек. Унан мин йәй йыйған фольклор материалдарымды — мәҡәл, әйтемдәрҙе, Брагин ташы легендаһын, Күҫәкбей тураһында һәм «Орсоҡ», «Ғүмәров», «Йәтим ҡыз меҫкен Хәҙирә», «Шаһибәрәк» йырҙарын уҡыным. Бик ҡыҙыҡһынып тыңланы Мөсәлиә Ғәлиевна. Проза яҙырға кәрәк һиңә, тине.

Ниндәй ҡыҙыҡ тормош: әле генә мин уның дәрестәрен тыңлап ултыра инем. Ярата һәм бер аҙ ҡурҡа ла инем. Ә бөгөн апай менән ҡусты кеүекбеҙ.

Урмандан йырлап ҡайттым. Диләрәгә рәсемле ебәрҙем.

**14 декабрь, йәкшәмбе.**

Политэкономия бик ауырға әйләнеп бара. Аңлаамайым. Иван Федорович Сорокин йүләрерәк ҡарт. Һорау бирһәк, яуап ҡайтармай, ҡыҙып китә, лекциянан ҡыуып сығара.

«Пионер» журналы өсөн «Салауат батыр»ҙы тағы бер ҡат эшләп, Шәриф Биҡҡолға хат яҙҙым. Практикаға унда ҡайтырымды әйттем.

Хәҙер ятам да һүҙлек уҡыйым. Төнгө сәғәт 2.

**15 декабрь, дүшәмбе.**

«Капитал»ға тотонорҙан алда Сталиндың «СССР-ҙа социализмдың экономик проблемалары»н ныҡлап уҡып сығырға булдым. Зачеттар, имтихандар башлана.



**16 декабрь, шишәмбе.**

Тәүге лекция — политэкономия. Бер аҙ аңлайым.

Артомонов Шелли тураһында һөйләне.

Шеллиҙы әҙмә-әҙлекле материалист итеп ҡарауға һағыраҡ килергә кәрәк. Ул — пантеист. Бөтә нәмәне иркәләүсе мөхәббәт алдында баш эйеп, көрәштән ситкә китә. Бөтә шиғырҙары ла тиерлек абстракт фәлсәфәнән тора. Танылған поэмаһы — «Аластор». Төп әҫәре — «Прометей».

Прометей — гректар тыуҙырған героик образ. Эсхилдың бына тигән Прометейы бар. Шелли нимә өҫтәй Прометейға? Яңы заман Прометейы физик ғазап ҡына түгел, рухи ыҙалар ҙа кисерә. Ул йөрәгенә килеп инеүсе бысраҡ тойғолар менән көрәшә.

Гётеның Фаусты мәңге эҙләнә, аҙаша, көрәшә, йәшәүҙең мәғәнәһен ошонда күрә. Шеллиҙың Прометейы иһә рухи яҡтан зәғифләнә, үлемде саҡыра. Ләкин ул килмәй. Был — уға бәхетһеҙлек. Шелли Прометейы шундай һығымтаға килә: донъяла иң яҡшыһы — мөхәббәт. Һәм ул Азия исемле ҡыҙҙы ярата. Мөхәббәт уны яңынан тергеҙә. Прометей азат булып, Азия менән Кавказ тауҙарына күсеп китә. Бөтә нәмә өҫтөндә мөхәббәт балҡып тора башлай. Был ут кешегә кешелекле мөхәббәт менән яна.

Шеллиҙың тарихи әҫәре — «Ченчи» трагедияһы. XVI быуат. Италия. Ҡарт Франциско Ченчи — бай дворянин һәм бик боҙоҡ. Үҙенең улдарын һәм ҡыҙҙарын ғазаплай. Үҙенең 18 йәшлек ҡыҙы Биатриченың намыҫына тейә. Был тарихи, тормошта булған ваҡиға. Был ҡабәхәтлекте ул үҙенең ҡатыны алдында эшләй.

**БАЙРОН (1788—1824).**

Шеллиҙың ҡуҫы бәхәсһеҙ бөйөк шағир. Шекспир һәм Мильтондан ҡала өсөнсө бәһлеүән. Байрондың олатаһы донъя әйләнә сәйәхәт яһаған адмирал, ҡыйыу диңгеҙ бүреһе. Атаһы ике ҡатынға өйләнә. Тәүге ҡатынын иренән тартып ала. Икенсеһенә ҙур байлығы өсөн өйләнеп, уны тәләфләп бөтөргәс, үҙен-үҙе үлтерә. Байрондың әсәһе Стюарттарға яҡын Гордондар нәҫеленән. Әсәһе лә үҙ-үҙен үлтерә. Ул улын бик ратһа ла, уны ғазаплай: әрләй, туҡмай. Бына ошондай тәрбиә алған Байрондың холҡо тигеҙ булмай. Ялҡынлы ярата, ялҡынлы күрә алмай. Ләкин ябай, ярлы халыҡҡа юғарынан ҡарауҙы иң ҙур түбәнлек һанай. Ул бик матур була. Бөтәһен үҙенә һоҡландыра. Үҙенең замандаштарында ул шиғриәте менән генә түгел, шәхесе менән дә иҫ киткес тәьҫир ҡалдыра. Уға античный матурлыҡ, ҙур аҡыл юлдаш була. Стендаль, Пушкин уны ныҡ тәнҡитләһәләр ҙә, яраталар.

Бонди «Граф Нулин» тураһында һөйләй.

Был Пушкиндың замандаш тәнҡитселәренә талаш өсөн ырғытҡан шаян поэмаһы. Надеждин Пушкиндың был әҫәрен, әҙәбиәтте мыҫҡыл итеүсе поэма, тип атай.

Граф Нулин — французлыҡҡа төрөнгән рус. Был шул заманда киң таралған күренеш. Булавка, лорнет, шләпә, зонтиктарға төрөнгән, ебәк ойоҡтар кейгән ҡылансыҡ граф Нулин тураһында яҙып, Пушкин йомшаҡ һөйләп ҡатыға ултырта.

Пушкиндың был поэмаһы менән «Полтава» араһында декабристар күтәрелеше ята. Рус тормошондағы азатлыҡ хәрәкәтенең башында дворян-революционерҙар тора. Сенат майҙанында Каховский Милорадовичты ата. Ләкин бының өсөн Николай I биш декабристы аҫа: 500-ҙән артыҡ иң алдынғы рус кешеләре һөргөнгә ебәрелә. Реакция йылдары башлана. Һатылалар. Хыянат итәләр. Ошаҡтар йыша. Йәмғиәт ҡурҡыуға төшә. Полевой кеүек һатлыҡ, Булгарин кеүек шымсы яҙыусылар Пушкинға яла яға, демагогия менән ҡотора. Был 30-сы йылдар була. Батша хөкүмәтенә ярҙамға рус буржуазияһы килә. Николай I Пушкин менән күҙмә-күҙ ике сәғәт һөйләшә. Пушкин батша янына үҙенең революцион шиғырын алып бара. «Пророк». Был — шиғырҙың бер өлөшө генә. Тулыһынса табылмаған. Мицкевич үҙенең Варшавалағы лекцияларында Николайҙы Пушкин алдында аҡланған тип һөйләй.

Пушкин менән һөйләшер алдынан Николай уның тураһында декабристарҙан һорашып барыһын да белешә. Улар иһә батша алдында үҙҙәрен барыһы ла лайыҡлы тота алмаған, бер-берен әһенә ғәйеп ауҙарғандар, фекерҙәренән кире дүнәләр. Рылев та йомшаҡлыҡ күрһәтә. Батша илгә танылған шағирҙы үҙ яғына ауҙармаҡсы була. Ләкин Пушкин ҡыйыу яуап бирә. Сенат майҙанында булыр инем, ти.



## Дәүләт теле кәрәк

Беҙҙең ТАССР-ҙағы әҙәбиәт һәм сәнғәт көндәребеҙ алдынан ғына татар яҙыусыларының сираттағы съезы булғайны. Унда үҙен «ике халыҡ улы» тип иғлан иткән А. Хәлимдең хатын уҡығандар. Хат ике туғандаш халыҡ араһындағы мөнәсәбәттәрҙе боҙоп күрһәткән һәм дөррәү алҡыштарға лайыҡ булған («Ағиҙел», № 10, 1989)!

Аралашыу халыҡтар араһындағы дуҫлыҡты ныҡыта. Ә теге хат ике республиканың ниһәйәт, аралаша башлауын алдан уҡ боҙорға ынтылыш булды. Ихласлыҡҡа шик төштө. Хәҙер килеп, тел өлкәһендә бәхәс ҡуптарыла, ил, тыуған тупраҡ төшөнсәләре аймылыштырыла. **Нисек итеп инде ул татар теле бер юлы ике республикала ла дәүләт теле хоҡуғына эйә була алһын?**

Башҡортостан — иң әүәле башҡорттарҙың иле, дәүләт теле статусы ла бында уларҙың ғына теленә бирелә ала. Был өҫтөнлөк талап итеү түгел, ә республикала милли әҙселекте тәшкил итә барған төп халыҡты һаҡлап алып ҡалыу өсөн кәрәк. Үҙ телебеҙҙе берәүгә лә көсләп тағырға уйлағаныбыҙ ҙа юҡ. Дәүләт статусы менән кемделер ҡурҡытырға кәрәкмәй. Үҙҙәре йәшәгән ерҙең телен башҡорт булмағандар өйрәнергә теләймеюҡмы, уныһын үҙҙәре хәл итһен, ә дәүләт теле хоҡуғы беҙҙең бары үҙебеҙгә, башҡорттарға, ғына кәрәк.

**Б. ТУЙСИН.**

Баймаҡ районы,
Билал ауылы.

## Ҡасан йөҙ менән бороламдар

Был һорауҙы күптән яҙып ебәрергә йыйына инем. Ваҡыты етте, яҙырға булалыр. Мин үҙем Аҫҡын районынан. Унда Гөмбә, Мутабаш, Мутайылға, Урмияҙ, Билгеш, Сураш, Үтәш, Упканкүл, Ҡыйғаҙы, Кубияз, Ҡарткиҫәк кеүек башҡорт ауылдары бар. Минеңсә, башҡорттар — башҡортса, татарҙар татарса уҡырға тейеш. Әммә Аҫҡында улай эшләмәйҙәр. Унда элек тә, хәҙер ҙә татарса ғына уҡыталар. Һөҙөмтәлә башҡорттар үҙ телен онота бара. Икенсенән, Өфөнө тотһаҡ, радио һыбыҙғы һымаҡ һыҙғыра. Иҫке радио яҡшы тота ине лә бит, хәҙер әллә нишләне. Телевизор Өфөнө йылына бер-ике мәртәбә генә күрһәтә лә — вәссәләм. Ауыл магазиндарында башҡортса китаптар һатылмай. Район газетаһы татарса сыға. Ҡыҫҡаһы, аҙ-бар бар, һыйыры юҡ, тигәндәй, ауылдар бар, телебеҙ генә юҡ. Унан айыртыу өсөн бөтә шарттар ҙа тыуҙырылған. Әсә телендә уҡытһалар, минең Аҫҡындағы туғандарым үҙ телен онотмаған булыр ине. Үҙ милләтебеҙ вәкиле булыуҙан туҡтауыбыҙ кемгә кәрәк булды икән? Ҡасан Аҫҡын башҡорттарына республика етәкселәре йөҙ менән боролор?

**ЗӘЙНЕТДИНОВА.**

Чарджоу.

## Һылтауға һыныҡ табыла

Хәҙер байтаҡ ҡына башҡорт йәштәренең үҙ туған телен белмәүенең төп сәбәбе нимә? Минеңсә, ул дөйөм белем бирәү мәктәптәрендә һәм махсус уҡыу йорттарында туған тел һәм әҙәбиәт дәрестәре уҡытылмауҙа. Урындағы власть һәм мәғариф бүлеге етәкселәре быны «артыҡ эш» тип һананы. Ә бындай саҡта һылтауға һыныҡ табыла: улар төрлө нигеҙһеҙ, яһалма сәбәптәр табып, «артыҡ мәшәҡәттән» ҡотола килде.

Халҡы ике-дүрт мең кешелек Егәҙе ауылы менән Туҡан поселогында ла 60—70 процент самаһы башҡорттар йәшәй. Ә уларҙың балалары фәҡәт рус телендә генә уҡытыла. Башҡорт теле һәм әҙәбиәте дәрестәре ҡайһы бер йылдарҙа исем өсөн генә индерелә лә тиҙҙән онотола. Унда ла был предметтарҙы махсус юғары белеме булмаған һәм уҡытыу методикаһын белмәгән осраҡлы кешеләр алып бара. Уларға сәғәттәр һаны һәм, шунан сығып, эш хаҡы булһа — шул еткән. Бындай «уҡытыусы»ларҙың балаларға туған телдән тейешле белем һәм тәрбиә бирә алмаҫы көн кеүек асыҡ.

**Р. ҒҮМӘРОВ.**

Белорет районы,
Туҡан поселогы.

## Урынлы һәм дөрөҫ буласаҡ

Хәйбулла районының «Хеҙмәт байрағы» газетаһында мәктәптәрҙә туған тел уҡытыуҙың хәл-торошо тураһында бөтөнләй тиерлек мәҡәләләр баҫылмай. Әйтерһең, Башҡортостандың был төбәгендә башҡорт теле һәм әҙәбиәте дәрестәрен уҡытыу буйынса бөтә мәсьәләләр ҙә уңышлы хәл ителгән, был тәңгәлдә мохтажлыҡ юҡ. Ысынбарлыҡта иһә бының киреһе күҙәтелә.

Минеңсә, бер Хәйбулла районы газетаһында ғына түгел, ә бөтә республика район һәм ҡала газеталарында ла, күп тиражлы газеталарҙа ла туған телде, республикаға исем биреүсе халыҡтың телен уҡытыу мәсьәләләре тураһында махсус рубрикалар асыу, уларҙы даими рәүештә алып барыу урынлы һәм дөрөҫ буласаҡ.

**Ғ. ИҘЕЛБАЕВ.**

Хәйбулла районы,
Степной поселогы.

## Хоҡуҡтар ҡыҫылмаһын!

1973—74 уҡыу йылында ғына ла республикабыҙҙа русса уҡытыуға күсерелгән 650 мәктәптең —420-һе башҡорт мәктәбе, 112-һе — татар мәктәбе. 1988—89 уҡыу йылында башҡорт теле уҡытылған мәктәптәрҙең һаны йәнә лә 300-ләп берәмеккә кәмене, улар татарса уҡытыуға күсерелде. Ә бит был 300 тирәһе мәктәптә башҡорт теле былай ҙа предмет рәүешендә генә уҡытылды. Республика теле булараҡ ҡына ла, хатта балаларҙың милли составы башҡорт булмаған осраҡта ла, башҡорт теле уҡытыу программаһынан алып ташланмаҫҡа тейеш ине.

Башҡорт ауылына — башҡорт, татар ауылына — татар мәктәптәре! Бутансә саҡырыуҙың булыуы ла мөмкин түгел. Һәр милләт үҙ телендә ҡалырға хоҡуҡлы.

**Г. ЯНБАЕВА.**

Өфө.

# АТА-БАБАЛАР ТӨЙӘГЕ

БЫЙЫЛ Туймазы районы Балтай ауылына нигеҙ һалыныуға 280 йыл тула. Ауылыбыҙҙың йәше өс быуат тип әйтерлек. Ҡайҙалыр миңә ғалимдарҙың, быуындар алмашыныу өсөн 25 йыл кәрәк, тигән фекере осраған ине. Шулай була ҡалғанда, Балтайға беренсе бабаларыбыҙ килеп ултырған осорҙан алып тиҫтәнән артыҡ быуын алмашынған. Ауыл янынан борғоланып-борғоланып аҡҡан Инеш кенә лә был ваҡыт эсендә диңгеҙ уйһыулыҡтарын тултырырлыҡ һыу алып киткәндер.

Оҙаҡламай ауылыбыҙ йәштәре, комсомол ойошмаһы менән берлектә, Балтайға 280, ә унда колхоз төҙөлөүгә 60 йыл тулыуҙы билдәләп китмәксеиәр. Был ваҡиғаларға ҡарата Балтайҙа тыуып-үҫкән, тыуған төйәгенең ҡәҙерен белгән бер генә кеше лә битараф ҡала алмай, әлбиттә. Мин дә ошо байрам алдынан ауылыбыҙ тарихынан билдәле булған ҡайһы бер мәғлүмәттәрҙе сағылдырып үтергә булдым.

Бер нәмәне алдан уҡ әйтеп үтеүҙе кәрәк табам: ул — теүәллек мәсьәләһе. Тарихҡа ҡағылышы булған һәр ләҙмала ла кемдеңдер уйҙарына, мәғлүмәттәренә тура килмәгән урындар булалыр, моғайын. Шуға күрә яҙып үтәһе юлдарымда осраясаҡ бәхәсле урындар өсөн ауылдаштарым асыуланмаһындар, берүк. Был яҙыуым, бәлки, ауыл тарихын өйрәнгәндә килеп тыуасаҡ һорауҙарға яуаптар табыуҙа ярҙам ғына итер.

Балтай ауылы 1710 йылда йәшәй башлай. Кемдәр булған һуң улар, беҙҙең бөгөнгө төйәгебеҙгә нигеҙ һалыусылар? Ауыл ҡарттарының һүҙҙәренән яҙып алынған мәғлүмәттәр буйынса, беҙҙең бабаларыбыҙ башҡорт милләтенән булып, Урал тауының шәреҡ яғында, Әй һыуы буйында тереклек иткән. Ул ваҡыттарҙа уларҙың йәшәгән урындары Ырымбур губернаһы, Троицк өйәҙе, Алинск волосы, Туғыҙ ауылы тип адресланған. Ерҙәре күп булып, тирә-яғы урман булған был ауылдың. Ер эшкәртеү ысулының түбән булыуы сәбәпле, баҫыу таҙартып иген игерлек мөмкинлектәре булмаған уларҙың. Ҡуйы ҡара урмандарҙа йәшәүсе йыртҡыс йәнлектәр кешеләрҙең ғүмерҙәренә ҡурҡыныс тыуҙырып торған. Һөҙөмтәлә ата-бабабыҙ, тыуған-үҫкән ерҙәрен ташлап, көнбайышҡа табан, уңайлыраҡ урын эҙләп киткән һәм Өсән, Сәрмәсән йылғалары буйында йәшәүсе башҡорттарҙың ерҙәренә килеп, ошо яҡта төпләнергә уларҙан рөхсәт һорағандар. Ерле башҡорттар ата-бабабыҙҙы яҡшы ҡабул иткән һәм, түбәндәге шарттарҙы ҡуйып, күршеләр булып йәшәргә ер биргәндәр:

1. Ергә бергә хужа (булырға һәм уны бергә бүлергә.

2. Башҡаға һыуһар яһағын бергә түләргә.

3. Һәммә файҙаны бергә күрергә.

Ошо шарттарға ҡәнәғәт булып, килешеү төҙөгәндәр һәм уны хөкүмәттән тәсдиҡ иттергәндәр. Әйтеүебеҙсә, был хәл VIII быуат башында 1710 йылда булған.

**Күсеп килеүҙең ойоштороусыһы Балтай исемле кеше булған, ауылдарын да ошо исем менән атағандар. Ултырған һыуҙарын Өскиже тип йөрөтә башлағандар.**

**Күсеп килеү тураһында мәғлүмәттәр ошоноң менән өҙөлә.**

**Бабаларыбыҙҙың милләте башҡорт булыуы, Әй буйынан килеүҙәре, беҙҙең ҡулда был хәлде документаль нығытҡан материалдар булмаһа ла, бөгөн ауылдаштарым күңелендә шикләнеү тыуҙырмай. Был — ауылда киң таралған, быуындан быуынға күсеп килгән фекер. Ул шулай уҡ балтайҙарҙың һөйләшендә, көнкүрешендә булған үҙенсәлектәрҙән дә күренеп тора. Балтай халҡы күптән инде татарлашып, туған телен татар тип йөрөһә лә, беҙҙең һөйләшеү тирә-яҡ татар ауылдарындағынан шаҡтай уҡ айырылып тора. Башҡорт теленә яҡынлыҡ ныҡ һиҙелә. Был — беҙҙең Әй буйы бабаларыбыҙҙан ҡалған үҙенсәлек. Олораҡ йәштәге ауылдаштарым әйтеүенсә, әле 4—5 тиҫтә йыл элек кенә Балтайҙа һүҙҙәргә —ҡый, —ғый ҡушымталарын ҡушып әйтеү киң таралған булған. Был күренеш Башҡортостандың төньяҡ-көнсығыш районларына, Әй буйына һәм Ҡыйғы яҡтарына хас.**

**Ҡайһылай ҙа 1710 йылдар тирәһендә төҙөлгән һәм хөкүмәт тарафынан тәсдиҡ иттерелгән килешеүҙе эҙләп табыу кәрәк.**

Бабаларыбыҙҙың тыуып-үҫкән ерҙәрен ташлап китеүҙәренең сәбәбе бик ышандырмай. Күберәк малсылыҡ менән көн күргән башҡорттар эшкәртер ер эҙләп таныш булмаған яҡтарға сығып китер микән, тигән һорау тыуа. Йыртҡыс йәнлектәрҙең улар өсөн ҙур ҡурҡыныс булып тороуҙарына ла ышаныу ҡыйын. Ташлап киткән ерҙәр ҙә, килеп ултырғаны ла был йәһәттән әллә ни айырылмаған. Ул саҡта Балтайҙың тирә-яғы ла ҡуйы урман булған.

Күптәр әйтеүе буйынса, күсеп килеүселәрҙең башлығы Пәрмөхәммәт атлы булған. Ә ҡайҙан килеп сыҡҡан һуң ул Балтай топонимы? Был һорауға ла өҙөп кенә яуап биреп булмай.

Ҡарттар һөйләүенсә, Балтай (дөрөҫ әйтелеше—Балдай) бабайҙы Пугачев башкүтәреүселәре үлтергән. Аҡтауҙағы Балтай мейесе тип йөрөтөлгән таш тишеге шул Балтай бабайҙың үлтерелгән урыны тиҙәр. Башкүтәреүселәр килгәнен ишеткәс тә, ул шунда йәшеренгән, йәнәһе. Ләкин был ғына уны үлемдән ҡотҡарып ҡала алмаған. Бик һыуһағас, ул ҡатынын һыу артынан ебәргән. Башкүтәреүселәр был ҡатынды тотоп алып, бик ҡаты туҡмап, Балтайҙың ҡайҙа йәшеренгәнен әйттергән. Ошолай итеп Балтай ҡарттың ғаиләһе үлтерелгән имеш.

Был мәғлүмәттәр ни тиклем теүәлдер, әйтеүе ҡыйын. Ни өсөн Балтайҙы башкүтәреүселәр үлтерҙе икән? Бәлки, ул Пугачевҡа ҡаршы булғандыр, бәлки, киреһенсә, башкүтәреүҙә актив ҡатнашҡандыр? Билдәле булыуынса, башкүтәреүҙе баҫтырғас, унда ҡатнашыусыларҙы эҙәрлекләү башлана. Ул ваҡыттарҙа берәй ауылда бер башкүтәреүсене генә тота ҡалһалар ҙа, бөтә ауылды туҙҙырып, халҡын ҡырып сығыу ғәҙәте булған. Ошонан ҡурҡып, ауыл кешеләре Балтайҙы үҙҙәре үк үлтергән, тигән фекер йәшәүен дә иҫәпкә алмай булмай.

Әйткәндәй, тарихтан билдәле булыуынса, Пугачевтың Балдай (Болдай) атлы көрәштәше булған. Ауылыбыҙҙың исеме ана шул шәхестең исемен йөрөтә тигәнде лә ишетергә тура килә.

**Яңы ергә килеп ултырған ата-бабаларыбыҙҙың тормошо элеккенән артыҡ яҡшырмағандыр, ахырыһы. 1785 йылда Балтайҙан, Соҡаҙы һәм Төпкилде ауылдарынан 29 ғаиләнең кире Әй буйына ҡайтып китеүҙәре лә шул турала һөйләй. Сәбәбе итеп һыуһар яһағының ауыр булыуы күрһәтелә. Яһаҡты ул ваҡытта ат менән Ҡазанға илткәндәр. Ҡазанға ат юлы булған, тигән фекер тыуа. Яһаҡ тапшырыу документтары ла Ҡазанда ҡалғандыр тип уйларға кәрәк.**

**Балтай ауылы башта Сөйөш баҫыуындағы Иҫке йорт урынында булған. Хәҙерге урындар баҫыу булған. Тик Сәфәр атлы бай ғына юғары ос Ҡайынлыҡүл ҡапҡаһы тобөндә йәшәгән. Ул өйөр-өйөр йылҡы көткән.**

**1833 йылда күптәр кире Әй буйына ҡайтырға йыйынып йөрөгән. Ниңәлер ҡайта алмаған. Ниҙер ҡамасаулаған, күрәһең.**

**Балтайҙарға игенселек ят булмаған. Яҡшы ерҙәр байҙар ҡулында булып, уларҙың исемдәре менән атап йөрөтөлгән: Латый тарлауы, Мөьмин тарлауы, Ғимай тарлауы. Тарлауҙар — баҫыуҙар. Улар аҡландарҙан ғына торған. Ҡалған урындар урман менән ҡапланған.**

Октябрь революцияһына ҡәҙәр ауылда Ямалетдинов Разетдин, Ямалиев Ғимай — бөтә Россия күләмендә сауҙа итеүсе сауҙагәр байҙар булған.

1917 йылдың октябрь айынан һуң Балтайҙағы хәлдәр бик ҡатмарлы һәм сыуалышлы. Граждандар һуғышы барышында ауыл бер нисә тапҡыр ҡулдан-ҡулға күсә. Ауылдаштарыбыҙ араһында Зәки Вәлидов яғында йөрөүселәр ҙә булған. Шуларҙың береһе Дәүләтов Сәмиғулла ағай һүҙҙәре буйынса, аҙаҡ башҡорт һуғышсылары Ҡыҙыл Армия яғына сыға. Сәмиғулла ағай хеҙмәт иткән полкта Совет власы яғына сыға. Был хәл ваҡытында һуғышсылар ике офицерҙы үлтергән.

Тарихта «Ҡарағош яуы», халыҡ телендә «Һәнәк һуғышы» тип йөрөтөлгән ваҡиғалар ҙа Балтайҙы ситләп үтмәгән. Ул ваҡытта ауыл Соҡаҙытамаҡ волосына ҡараған. Волость комиссары булып ауылдашыбыҙ Бәҙри Әминев эшләй.

Был шәхес ентекләберәк туҡталып китеүгә лайыҡ. Әминев партияға 1917 йылда инә. Октябрь революцияһынан һуң Ҡыҙыл Армия сафтарында хеҙмәт итә, граждандар һуғышында ҡатнаша. Силәбене колчаклыларҙан таҙартҡас, партия Б. Әминевты Бәләбәйҙең РКП(б) өйәҙ комитеты ҡарамағына ебәрә. Бында уны Соҡаҙытамаҡ волосына хәрби комиссар итеп ҡуялар. Волостә Совет власы урынлаштырыу өсөн Б. Әминев ҙур көс һала, партия эшен ойоштороп ебәрә, волисполком рәйесе булып та эшләй. Бер үк ваҡытта шиғырҙар ҙа яҙа. Әҫәрҙәре Бамин (Б. Әмин) псевдонимы менән «Ярлылар ауазы», «Ҡыҙыл яу», «Ҡыҙыл йондоҙ» гәзеталарында баҫылып сыға.

1920 йылдың 27 февралендә волисполкомда һәнәкселәргә ҡаршы көрәш тураһында кәңәшмә йыйыла. Б. Әминев белдереү менән сығыш яһай, һәнәкселәрҙең Бәләбәйҙән, Ҡандранан яҡынлашып килеүҙәрен хәбәр итә. 28 февралдә Әминев һәнәкселәргә ҡаршы көрәш ойоштороу өсөн Балтайға ҡайтып китә. Ләкин һуң була. Һәнәкселәр Әминевты һәм уның рәйесе Баклановты ҡулға алып, йыртҡыстарса яҙалап үлтерәләр. Шунда уҡ тағы 7 кешене һәләк итәләр. Улар хатта Баклановтың 14 йәшлек улы Анатолийҙы ла ҡыҙғанмай, Ҡарамалы ауылына барышлай башы менән телефон бағанаһына бәреп үлтерәләр. Әминевтең үле кәүҙәһен ағалары Өсән йылғаһы буйынан табып ала һәм ауылға алып ҡайтып ерләйҙәр. Бәләбәйҙән килеп еткән Ҡыҙыл Армия отряды ҡалған иптәштәрҙе ҡотҡарырға өлгөрә. Үлеүселәрҙе хөрмәт менән Бәләбәйҙә туғандар ҡәберенә күмәләр.

Ауылдаштарым Б. Әминевты онотмай. 1952 йылда уның ҡәбере тәрбиәләнә, ҡойма менән уратып алына, ағас ултыртыла. 1963 йылда уның ҡәберенә һәйкәл ҡуйыла.

Колхозлашыу осоро ла Балтай өсөн бик ҡатмарлы үтә.

**1924 йылда ауыл халҡы 2 ай буйы йыйылыштарҙа дүрткә бүленеү тураһында бәхәс алып бара. Төрлө урындарға күсеп ултырмаҡсы булалар. Ҡай берәүҙәр ошо урында йәшәргә, ләкин ауылды Аҡтау тип атарға тәҡдим итә (яҡындағы тау исеме). Әммә Балтай үҙ урынында үҙ исеме менән ҡала. Колхозға кереү-кермәү буйынса ла ауыл кешеләренең фекерҙәре бүленә. 1929 йылда бер төркөм кеше ауылдан ситкә күсеп ултыра. Үҙҙәрен улар «Ҡыҙыл көс» колхозы тип иғлан итә. Бер нисә ғаилә башҡа ауылдарҙан да күсеп килә. Ләкин был колхоз ныҡлап ойоша алмай. 1936 йылда кешеләр кире ҡайтып бөтә. Ҡайһылары яҡындағы Даутай ауылына күсә.**

**1930 йылда Балтайҙа «Ҡыҙыл Өсән» колхозы ойоштоврола. 50 ғаилә колхозға керә. Ләкин шул йылда уҡ унан 25 ғаилә кире сыға. 1931 йыл башында улар ғариза яҙып ҡабат колхозға керәләр.**

**Ошо 1931 йылдан Балтайҙа тарихта киң билдәле булған «дөйөм колхозлашыу» башлана. Арала 1937, 1938, 1939 йылдарҙа ғына колхозға кереүсегәр ҙә була. Ҡайһылай ҙа был процесс еңел бармай.**

1919 йылда Балтайға уҡытыусы булып күрше Туҡай ауылы кешеһе Хикмәтуллин Ғәли Хөсәйен улы килә. Үҙ ваҡыты өсөн уҡымышлы кеше була ул. Революцияға ҡәҙәр Уральскиҙағы Мотиғулла мәҙрәсәһендә уҡыған ваҡытта ул Туҡай менән дуҫтарса мөнәсәбәттә була. Хәрби комиссар Б. Әминев Хикмәтуллинды партия сафына һәм эшенә йәлеп итә. 1920 йылда Хикмәтуллин партияның волость ячейкаһы рәйесе итеп һайлана. Һәнәкселәр фетнәһе мәлендә ул да кулактар ҡулына эләгә, ләкин уны ҡыҙыл армеецтар үлем тырнағынан тартып алып ҡала. Фетнәнән һуң ул ауылдың емерелгән хужалығын аяҡҡа баҫтырыуҙа күп көс һала.

Хикмәтуллин 1927—31 йылдарҙа Башҡортостан китап нәшриәтендә бүлек мөдире вазифаһын башҡара. Лайыҡлы ялға ул 1953 йылда, 70 йәшендә генә сыға.

Беренсе мәктәп бинаһы Балтайҙа 1927 йылда һалына. Унда беренсе баҫҡыс эш мәктәбе асыла. 1935 йылда тулы булмаған урта, ә 1940 йылда урта мәктәптәр эшләй башлай. Бер ваҡыт ауылда интернат-мәктәп тә була хатта.

Ауылыбыҙ хеҙмәт һөйөүсән, белемле кешеләрҙе күп тәрбиәләне. Улар араһынан байтаҡ күренекле инженерҙар, врачтар, хөкүмәт эшмәкәрҙәре сыҡты. Илебеҙ ни күрһә, Балтайҙы ла шул уртаҡ яҙмыш солғаны. Бөтә ил менән бергә Бөйөк Ватан һуғышы йылдарында Балтай ҙа тын йоҡламаған, ир-егетте алыҫта ҡан ҡойған һәм ауылдағылар Бөйөк Еңеү өсөн арымай-талмай эшләгән. Бәлә бер генә ғаиләне лә урап үтмәгән. Ҙур булмаған бер Балтайҙан да был яуҙарҙа 200 ауылдашыбыҙ баш һалған. Уҡан һуңғы ауыр йылдар иһә — Балтайҙың әкренләп зәғифләнә, бөлә барыуына шаһит. Ошондай шарттарҙа Балтайҙың ер йөҙөндә һаҡланып ҡалыуына ғәжәпләнергә генә кәрәктер. Перспективаһыҙҙар рәтенә керәп, шундайҙарға килгән бөтә афәттәрҙе лә кисерҙе тыуған ауылым. Шулай ҙа иҫән, йәшәй, күңелдәрҙе елкендереп тора! Бөгөнгө үҙгәрештәр уның халҡының күңел йәрәхәттәре өсөн шифалы дауа булырына бик тә ышанғы килә.

А. ФАЗУЛЛИН,
БДУ-ның тарих факультеты студенты.

Бүздәктәге яңы культура һарайы беҙҙе шулай музыкаль тауыштар менән ҡаршыланы. Ике ҡатлы яңы бина үҙенең мөһабәтлеге менән алыҫтан уҡ һәр кемдең иғтибарын үҙенә тартып тора. Концерт ҡуйыу, кино һәм спорт залдарынан башҡа культура үҙәгендә уҡыусылар өсөн төрлө түңәрәктәр эшләй. Айырыуса, музыка мәктәбе балаларҙы үҙенә ныҡ ылыҡтыра. Был мәктәптә шөғөлләнгән уҡыусылар йыш ҡына балалар баҡсаларында сығыш яһай.

ҺҮРӘТТӘРҘӘ: флейтала Ирина Хижнева етәксеһе З. Әминева менән яңы көй өйрәнә; Лилиә Бакирова, Зөлфиә Ергизова, Лида Бәшироваларbаян түңәрәгендә шөғөлләнә.

С. ЛАТИПОВ,
Ш. БАСКУРИДЗЕ
фотолары.

• Яңы китап сыҡты

ҠУЛЫМДАҒЫ китапҡа ҡарайым да мине төрлө уйҙар солғай. Тышы йоҡа, төпләнеше ябай уның. Китап автор иҫәбенә нәшер ителгән.

Шул уҡ ваҡытта тышлыҡтың «ҡан төҫөндә булыуы күңелгә ниндәйҙер шом һала, ә «Аманат» тигән исеме унда әйтеләсәк һүҙҙең мөһимлеген, ябай фәлсәфә һағыу түгеллеген иҫкәртеп торғандай...

Күпселек тиҫтерҙәрем һымаҡ, мин дә китапты иң артҡы битенән башлап уҡырға яратам. Был кире ғәҙәтте, ғөмүмән, тиҫкәрелекте беҙҙең быуында заман үҙе тәрбиәләгәндер инде. Уйлап ҡараһаң, тиҫкәрелек тә түгелдер ул, бәлки, ә ялған ялтырауыҡтарға, буш һүҙҙәргә, уйҙырмаларға йәш күңелдең үҙенсә ҡаршы тороуы билдәһелер. Икенсе яҡтан, геройы менән нимә буласағын алдан уҡ белеп торһаң, әҫәрҙең башынан уҡыған хәлдә лә, авторҙың көтөлмәгән боролоштарға, уҡыусыны аптыратыуға, арзан детектив алымдарға ҡоролған сюжет уйынына бирешмәйһең, «ә-ә, юҡ, мине алдай алмаҫһың!», —тип, яҙыусының хәйләһенән шым ғына көләһең...

**Китаптың аҙаҡҡы битен асып, иң һуңғы һөйләмен уҡыйым: «Батырҙарҙың иҫтәлегенә тоғролоҡ һаҡлайыҡ!». Үҙ күҙҙәремә үҙем ышанмай, тағы, тағы һөйләмде күҙҙән кисерәм. Был нимә? «Аманат» тигән ҙур исемле китапҡа беҙ үҫкән йылдарҙа урамдың һәр сатында элеүле торған лозунг килеп ингән инде әллә? Йөкмәткеһе ҡайһылай ғына изгелекле булмаһын, һәр төрлө саҡырыу, һәр төрлө юғары һүҙ минең тиҫтерҙәрем күңелендә ҡаршылыҡлы уйҙар уята, кәйефте боҙа, аҙымдарҙы һүлпәнәйтә. Ошонан алдағы тағы ла ике һөйләм дә (икеһе лә өндәш билдәһе менән) ҡырылған кәйефте яҡшыға үҙгәртмәгәс, китап шым ғына өҫтәл мөйөшөнә барып ятты...**

Тимәк, күп кенә тиҫтерҙәремдең китап менән танышыуы ла ошондай ҡыҫҡа ғүмерле булыуы ихтимал икән. Был уйым инде әҫәрҙе яҡлау теләгән уятты. Һәм мин үҙемде бөтә эштең рәтен белеп башҡарыусы әҙселек тиҫтерҙәрем араһында итеп тойорға батырсылыҡ ҡылдым: китаптың тәүге битен астым.

«Тән яралары уңалһа ла, йән яралары хәтер иңрәүе менән тарһылдап тибә шул йөрәк...».

Ә бит минең тиҫтерҙәремдә, тән яралары булмаһа ла (хәйер, афған ерендә ятып ҡалған малайҙарҙы иҫләйек), йән һыҙланыуҙарын етерлек кисергән. Тәү ҡарашҡа ғына уйһыҙ, моңһоҙ, битараф күренә улар. Ғәҙелһеҙлек, ялған улар күңелендә лә һулҡылдай.

Ике быуын, береһе матур киләсәккә, яҡшы һүҙгә ышанып, романтик рухта тәрбиәләнгән, икенсеһе донъяға һәм үҙ-үҙенә ышанысын юғалтҡан ике быуын, бәлки, ошо йән һыҙланыуы аша бер-береһен аңлаша алыр??!

Шулай итеп, Тайфур Сәғитовтың «Аманат» китабы менән танышыу юлында тәүге аҙым яһалды.

# ПОЭТИК НАҒЫШЛАУ

## йәки ике быуын араһындағы бәхәс-күпер

**Әҫәрҙең нигеҙендә Бөйөк Ватан һуғышында дан ҡаҙанған 112-се Башҡорт атлы дивизияһы тураһындағы документаль очерк ята. Әйтергә кәрәк, тарихыбыҙҙы бер ниндәй биҙәүһеҙ, ғәҙел, туп-тура объектив ҡараш менән байҡау хәҙер илебеҙ халыҡтары әҙәбиәтендә өҫтөнлөк ала башланы. Бында әлеге лә баяғы уҡыусының һуңғы дәүерҙәге ышанмаусанлығы, уйлап сығарылған, тормош дөрөҫлөгөн һүрәтләмәгән китаптарҙан ахыр сиккә етеп ялҡыуы сәбәпсе булғандыр. Светлана Алексиевич «У войны не женское лицо» тигән әҫәре бары тик ҡоп-ҡоро факттарға, өбөй-бабайҙарҙың аныҡ иҫтәлектәренә, хаттарына таянып яҙылыуы менән дә күңелдәрҙе тетрәндерә алғайны бит.**

Тайфур Сәғитовтың документаль жанрға мөрәжәғәт итеүе тағы бер яғы менән ҡәҙерле. Башҡорт атлы дивизияһы — халҡыбыҙҙың ғына түгел, һәр ғаиләнең тиерлек тарихының айырылғыһыҙ өлөшө. Китап бөтә ваҡиғаларҙы нисек булған, шулай һүрәтләүе менән уҡыусыла, төнгө усаҡ эргәһенә йыйылып, баштан кисергәндәрҙе һөйләшеп ултырғандағы һымаҡ, ҙур ҡыҙыҡһыныу уята. «Бәлки, ошо яуҙа минең атайым йә олатайым ҡатнашҡандыр, бәлки ошо кеше менән ут эсендә бер окопта ятҡандыр, бер котелоктан ашағандыр?» — тигән уйҙар беҙҙе йән ғазаптарына һала, алыҫ һуғыш фажиғәһен үҙеңдеке һымаҡ кисерергә мәжбүр итә.

«Аманат» егерме ике йыл буйына ижад ителгән. Уның бер өлөшөн «Ағиҙел» журналынан уҡыған бик күп кеше автор менән хат аша бәйләнеш булдырған, ветерандар—иҫтәлектәре, йәштәр һорауҙары һәм тәҡдимдәре, уй-фекерҙәре менән уртаҡлашҡан. Шулай итеп, китаптың тағы бер авторы барлыҡҡа килгән, ул — халыҡ.

Китап яҙылыу барышында, ике тиҫтәнән артыҡ ғүмер эсендә илебеҙҙә кешеләрҙең ҡиммәтле, инде беләбеҙ, нисәмә төрлөгә үҙгәртелгән. Әле бер, әле икенсе яҡтан иҫкән замана елдәре яҙыусыны ла урап үтмәгән, әлбиттә. Әҫәрҙә юҡ-юҡ та егерме йыл элек йәшәгән һоҡланыусан һәм бер ҡатлы кеше тауышы ишетелеп ҡала. Китаптың уҡыусыға артыҡ оҙаҡ тәҡдим ителмәүе арҡаһында шулай килеп сығалыр инде.

Әҫәрҙә хәҙерге заман ваҡиғалары үҙе бер ағым булып һуғыш күренештәренә үрелә. Лирик герой күҙәтеүсән журналист, романтикаға мөкиббән комсомолец, хәтирәләргә бирелеүсән ир-уртаһы кеше булып тәҫвирләнә. Уның образы аша без тотош бер быуындың өмөттәрен, ымһыныуҙарын, юғалтыуҙарын, инаныуҙарын күҙ алдына баҫтырабыҙ.

**«Ғүмерҙең төш ваҡытын уҙып барған сағында» автор «әрнеү һәм һағыш менән» үҙенең тиҫтерҙәре хаҡында уйлана. «Иң баҙыҡ һәм емешле йылдарыбыҙ үтеп тә киткән, ә беҙҙең быуын бөйөк эштәр атҡара алманы, арабыҙҙан генийҙар ҙа, ижадтары, асыштары, уйлап табыуҙары менән донъяны таң ҡалдырырлыҡ аҡыл эйәләре лә сыҡманы», —тип әсенә яҙыусы һәм: «Эшмәкәрлек яғынан да тиҫтерҙәрем араһында активтан бигерәк пассив, талантҡа ҡарағанда — уға эйәреүсе, майҙанда көрәшеүсе урынына амфитеатрҙа тамашасы булыбыраҡ ултырыусы кешеләр күберәк...» —тип тә өҫтәй.**

Эйе, кешенең уй-хыялдары, маҡсатына ынтылышы, ҡыйыулығы уны уратып алған мөхиттән, заман талаптарынан тора, бәхәс юҡ... Яҙыусының хәҙерге заманда йыш осраған «талаштар, атаһыҙ балалар, бәхетһеҙ аталар, енәйәттәр, эскелек, аҙғынлыҡ»тың сәбәбе итеп үҙе са-

шиғри тел, тимәк, донъяны поэтик тойомлау проза әҫәрендә лә күренергә мөмкин һәм киреһенсә. Юҡҡамы ни Гоголь «Үле йәндәр» романын поэма тип атаған, ә Пушкин «Евгений Онегин»ын «шиғырҙарҙағы роман» тип билдәләгән? Шулай уҡ Достоевскийҙың «Бөйөк Инквизатор» тураһында легендаһының поэма икәнлеген беләбеҙ. Тағы ла Тургеневтың «Прозалағы шиғырҙар»ын иҫкә төшөрәйек... Хәҙерге заманда А. Вознесенский, Е. Евтушенко поэмаларында прозалағыса сәсмә тел менән яҙыу иркен урын ала.

Нимә һуң ул поэма, былай булғас?

Рус тәнҡитсеһе А. Ланщиковтың фекеренсә, «поэма, асылда әҙәби жанр түгел ул, поэма-шағирәнә рухтың көтөлмәгән һәм осраҡлы булмаған бейек осошо».

**Әйтергә кәрәк, «Аманат» әҫәрендә бер кеше яҙмышында Мәңгелекте сағылдырырға ынтылыу бар, поэтик һүрәтләү алымдары эссе ерлегенә нағышланып, ҡайһы саҡта бергә үрелеп китә. Сабый баланың, атаһын һуғышҡа оҙатҡанда, сананан йығылып, көрткә сумып ҡалыуы, йәш ҡыҙҙы һөйгәне менән осрашыу-хушлашыуға илткән юлдағы алһыу ҡар, ат ялына тағылған 1812 йылғы миҙал-аманаттың үлемдән ҡурсалау көсө... Әҫәрҙең буйынан-буйына Ат образы күҙ алдынан китмәй: йә һабантуй ярһыу ат сүрәтендә килеп инә, йә һуғыш атының яу яланынан урап ҡайтыуы, йә тыныс тормоштағы атлы поход... Ат аҙам кисерештәрен нескә тойоусан изге йән итеп һүрәтләнә:**




«Шулай тик торҙо ул өсәү;
яугирҙың ҡатыны,
улы
һәм аты—
өсөһөнә лә ғәзиз, яҡын,
һөйөклө кешене юғалтыу
ҡайғыһынан күҙ йәштәрен
ағыҙып...»

Донъяны шағирәнә күрергә ынтылған бындай мәлдәрҙә әҫәрҙең теле лә үҙенсәлекле. Иғтибар итегеҙ, проза түгел ул.

Поэма-эссе сюжет һәм фабула һыҙығына ғына ҡоролмаған. М. Пришвин әйтмешләй, сюжет һәм фабула менән хәҙер бер кемде лә хайран итә алмаҫһың. хикәйәләүсе уҡыусы күңелен арбау, үҙенә яҡынайтыу өсөн бүтән, яңыраҡ һәм ышаныслыраҡ саралар табырға тейеш. Тайфур Сәғитовтың «Аманат» китабы ошондай яңы алым менән яҙылған. Бер ниндәй кеше ышанмаҫлыҡ хәл-ваҡиғалар, көтөлмәгән асыштар юҡ бында. (Көтөлмәгән асыш булмаҫҡа тейеш тимәйем. Һүҙ әлегә тик ошо китап тураһында ғына бара). Шул уҡ ваҡытта ниндәйҙер эске рухи яҡынлыҡ, хикәйәләүсенең һиҫә, уҡыусыға ышаныусан мөнәсәбәте әҫәрҙең бер битенән икенсеһенә әйҙәй, саҡыра, өндәй һәм һуңғы сиктә уҡырға мәжбүр итә.

Иртәгә Өфөләге Нефтселәр культура һарайында «Аҡ тирмә» клубы Тайфур Сәғитовтың «Аманат» тигән поэма-эссеһы премьераһын үткәрә.

Тамара ИСКӘНДӘРОВА.



Яҙ һулышы.

Б. Тимерғәлиев һүрәте.

# Ауылымдың зәңгәр уттары

Күптән түгел Силәбе өлкәһендәге Ҡоншаҡ районының Ибраһим урта мәктәбендә «Зәңгәр ут» кисәһе булып үтте. Ул Р. Ғариповтың «Туған тел» шиғыры менән асылды. Шиғырҙы етенсе класс уҡыусылары Ф. Насырова һәм Р. Нурғәлиева ҡурай моңона ҡушылып уҡынылар. Кисәне алып барыусы Урал Мөфәғәлиевич Фәтҡуллин тыуған телдең кәрәклеген һәм тик уның ғына кешелә булған бөтә мөмкинлектәрҙе асыуға ярҙам итеүе тураһында һүҙ алып барҙы. Ул шулай уҡ Б. Бикбай, Ғ. Туҡай, М. Аҡмулла, М. Ғафури, З. Биишева һәм башҡа яҙыусыларҙың туған тел тураһында яҙған уйҙарын уҡып ишеттерҙе. У. Фәтҡуллинаның телмәре төрлө нәфис һүҙ оҫталары сығышы, йыр һәм бейеү менән байыҡтырылды.

Кисәнең икенсе өлөшөндә «Юлбаҫар» (капитаны Р. Төхвәтуллина) һәм «Тамсылар» (Р. Дилмөхәмәтова) командалары КВН үткәрҙеләр. 5, 6, 9-сы класс уҡыусыларынан торған «Юлбаҫар» командаһы был осрашыуҙа еңеп сыҡты.

Тамашасылар биология уҡытыусыһының Өфө тураһында үҙе төшөргән фильмды ратып ҡаранылар.

«Зәңгәр ут» кисәһе карта буйынса Өфө ҡалаһына сәйәхәт менән тамамланды.

Н. ИШБУЛДИН.
Силәбе өлкәһе,
Ҡоншаҡ районы,
Ибраһим урта мәктәбе.

«Йәшлек»
ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

БЕҘҘЕҢ АДРЕС: 450079, Өфө, Октябрҙең 50 йыллығы урамы, 13, 8-се ҡат.
Телефондар: 23-46-38, 22-56-45.

Газета шишәмбе, кесаҙна, шәмбе көндәрендә башҡорт телендә сыға.

Индексы — 50604.

Редакторы Б. НАЗАРҒОЛОВ.

КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитеты нәшриәте типографияһы.

П02245. Заказ № 490.